# IFTIINKA BARI.

# Taariikh& Siyaasad.

***SIYAASADDA ARRIMAHA DIBADDA IYO GUDAHA EE SOOMAALIYA.***




*1-hadafka kowaad Ee Soomaaliyada cusub*



2.Hadafka labaad Ee Soomaaliyada




*3-Hadafka 3-aad Ee Soomaaliyada*




*4.Hadafka 4-aad Ee Soomaaliyada Cusub*

Qoraha:M.X. M

June 1,2025



MIDEEYNTA UMADDA.

# QUR'AANKU WAA NOO HUGAAN

*Illaah kama bedelo Qoowm waxa(Xaalada) aay ku sugan yihiin, ilaa iyo aay ka bedelaan naftoodu waxa(xaalada) ay ku sugantahay (suurada al-racdii, aayadda 11-aad,).*

*Sidoo kale alle waxuu yiri: suuradda al-anfaa: Arrintu waa sababta allah uusan u aheeyn, mid bedelo nimco uu ugu nimceeyay qoowm,ilaa iyo aay ka bedelaan waxa aay ku sugantahay naftoodu (suradda anfal 8:53-). Micaha aayada waxaa waaye; alle Qoowm haddii uu nimco siiyey, ama aay ku dhex-jiraan xaalad adag oo ka dhalatay dulmiga aay sameeyeen; alle ka bedeli maayo qoowmkaas /dadkaas xaalada aay ku sugan yihiin,nimco iyo dhibaato wixii aay tahayba, ilaa iyagu aay is bedel la yimaadiin mooyee.*

M.H.M

***Waxaa jiro hadal aan ka soo xiganay buugaa john perkin, kaa oo ku qor-naay luqadda ingiriiska sida tan Soomaali ahaan:***

John perkin, asaga oo ka hadlaayo xaqiiqada dhabtaa ee siyaasada reer Galbeedka ee dunida 3-aad wuxuu yidhi: ’’Claudine ayaa ii sheegtay in aay jiraan laba hadaf oo muhiim, marka la joogo shaqadeeydii kooxda ‘’Ec onomic Hitman’’, waa mida **1**[Aad] waa in aan cadeeyaa deymo caalamiya oo aad u culus, oo la siiyo dunidaan 3-aad , dibna logu soo celin doono hay’addaha sida Main, Shirkaadka kale ee Mareeykanka sida: Bechtel, Hallitburton, Stone&webster and Brown and Root, iyadoo deymahaas la siinaayo dunida seddexaad loo adeegsanaayo mashaariic dhismo.

**2**[aad] shaqada labaad waxaay ahayd, in aan kiciyo (musalafiyo) dalalka qaatay deynta ,ka dib marka aay lacagtii (Dul-saarka iyo Lafihii deynta) dib ugu celiyaan Main iyo shirkaadka kale ee mareeykanka ee hishiishka ku jiray, sadaas darted waligood waxaay noqon doonaan deyn qaatayaal, waxaayna ogolaan doonaan melaha muhiimka u ah mareeykanka, sida Saldhigyada militeriga, codeeynta Jimciyadda Qaramada midoobe, iyo in aan ka helno khayraadkooda sida: saliida ama macaaadinta kale (Safxada 15 aad ka eeg buugiisa).

## *UJEEDKA BUUGGAAN* ***IFTIINKA BARI IYO TAARIIKH IYO SIYAASAD***

*Ujeedka buuggaan ayaa ahan; in uu iftiimiyo dhibaatooyinka haysto waxa aay ugu yeeraan reer galbeedka iyo dowladaha dhawrkaa ee raacay siyaasadooda ku dhisan bililiqada aduunka, gaar ahaan; dunida seddexaad oo soomaaliya kow ka tahay.Buuggu wuxuu muujinayaa si’ guud xaalada Soomaaiya, Asagoo soo jeedinaayo,a siyaasado lagu sixi karo arrimaha umadda soomaalida, guud ahaan Siyasadahooda dhanka gudaha iyo Dibadda, sidoo Kalena buuggu waxuu dhiiro gelin siinaayaa Qoowmiyadda soomaaliyeed, in aay ka faa’iideeystaan fursadaan isteritejiyad iyo midnimad diin iyo dhaqan Ee alle siiyey, si’ aay u maamulaan Qaarddaan Afrika iyo Caalamk.,*

*Buuggu sidoo kale waxuu kor istaagi doonaa tariikhda Qaaradda Afrika ,dhanka Qur'aanka iyo ilbaxnimadii ka jiri jiray Aasiya, xiriiradii ka dhaxeeyey umaddihii ku noolaay Afrika xilli hore , ciise caleyhi salaam ka hor iyo Caalamkii Aasiya sida: gariigii hore, Boqaradii carabta Koonfureed Ee sida Saba iyo Ximyara oo kooban, muhiimadda Afrika iyo Meelaha Bartilmaad-meedka u noqon doonto Soomaalida cusub ee aan jecelahay in aay ku baraarugto fursadaan Qaaligaa ee alle siiyey, kana guurto Arragtidaan liidato ee Qabyaaladda iyo Qurunkeeda ku dhisan , ee dhexdeena dhigtay daadinta dhiiga kuweena dad isu xigo.*

*Magaca buuggu wuxuu ka kooban-yahan laba qayb oo kala ah: Hiigsi fog oo aay ka turjumeeyso kelimadda Iftiinka bari, oo aan ula jeedo, in aan ka bilaawno soomaaliya Gudaheeda, aragtida dhisida Khilaafo islaami ah bariga Afrika, ka dibna ku fidi doonto Qaraadda Afrika, Aasiyo iyo dunida intee kale; sida aad ka arki kartiin labada cutub ee* ***6 iyo 7aad****. Qeeybta labaad ee Magaca buugga(Taariikh & siyaasad) ayaan ula jeedaa, taariikhda fog ee aan leenaay Qaaradd ahaan iyo ka soomaali ahaan, ee na tusineeyso taariikhda fog ee naga dhaxeeysay anaga iyo umadihihii ku noolaay meelaha aay ka soo baxeen, ilbaxnimadii mosebotoomiya ee aay ka soo farcameen, ilbaxnimooyin badan sida: Gariigii hore iyo Masardii hore. Misabotoomiya waxaa loola jeedaa hareeraha wabiyada Furaad iyo Dajjla ee dhaco dowladdo dhawr ah waqtiga xaadirkaan, sida: turkey, Suuriya iyo Ciraaq oo la aaminsanyahay in aay tahay meelaha nabi Nuux caleyhi salaam ka dib insaanku ka soo faafay, waa wiilashisii 3-da ahaay, ee uu dhalay nabi Nuux cs, oo insaanku ka soo jeedo hadda dunida ku nool, ka dibna dhulka meelihiisa kala duwan u sii faafeen*

*sida: Xaam oo faraciisii dadka Afrikaankaa u badan-yihiin, saam oo reer yurub iyo Carab dhalay iyo Yaafith oo dhalay Turki, yaajuuja, shiineeys iyo hindi.*

*Kelimadda Siyaasad oo aan ku xusay qaybta labaad, waxaan ula jeedaa; siyasadaha aan doonaayo in lagu hago dalkeena soomaaliya 60 sano ee soo socoto, oo aan uga hadlay buugga labadiis qayb ee Siyaasadda Arrimaha Gudaha iyo tan Arrimaha Dibadada, oo aan soo jeediyey siyaasado aan is leeyahy haddii dalka lagu hago, hadafkeena ah in aan maamulno Bariga afrika, ka dibna Afrika oo dhan, ilaa iyo Caalamka sida aan ku xusay cutub-7, waan ka dhabeey karnaa idam alle.*

*IFtiinka Bari, Taariikh iyo siyaasad.*

BUUGGA IFTIINKA BARI, WAA BUUG ISUGU JIRO TAARIIKH& DHIIRO GELIN UMADD, IYADA OO QORUHU KU TUSINAAYO BULSHADA SOOMAALIYEED AAWOOD ISTRATEJIYADA DHUL, EE UU DEJIYEY ALLE, KAA OO AAY UGA FAA'IIDEEYSAN KARTO IN AAY DUNIDA GO'AAMADEEDA SAAMEEYN MUUQATO KU YEESHAAN.

# Siyaasadda arrimaha gudaha ee soomaaliya

**(Somali internal policy)**

**Cutub: 1: Amniga soomaaliya**

**Cutub: 2:** Wax-barashada soomaaliya

**Cutub 3: Dhaqaalaha soomaaliya**

**Cutub 4: Siyaasadda qabiilada soomaaliyeed.**

**Cutub: 5:** Soo celinta shantii soomaaliyeed (**The Great-Somalia**)

## Qaybta(2): *Siyaasadda arrimaha dibadda ee soomaaliya*

***(Somali* foreign policy).**

**Cutub 6: Siyaasadda Soomaaliya ee qaaradda Africa**

(Somali foreign policy in Africa)

**Cusub 7: Siyaasadda soomaaliya ee aduunka** (Somali Global policy).

Dhiiga Cusub Ee Soomaaliy

# TUSMADA BUUGA

QUR'AANKU WAA NOO HUGAAN I

HORUDHACA BUUGGA 1

CUTUB 1 4

AMNIGGA SOOMALIYA 4

MUHIIMADDA AMNIGA SOOMALIYA EE GOBALKA GEESKA AFRIKA. 6
QODOBADDA AMNI XUMADDA DALKA LAGU SIXI KARO SIDA AAY ILA TAHAY WAA KUWAAN HOOS KU QORAN: 7

CUTUB 2 14

WAXBARASHDA SOOMAALIYA. 14

TAARIIKHDA WAX-BARASHADA SOOMAALIYA OO KOOBAN 15
TAYADA WA

QUR'AANKU WAA NOO HUGAAN....I

HORUDHACA BUUGGA....1

CUTUB 1....4

AMNIGGA SOOMALIYA....4

MUHIIMADDA AMNIGA SOOMALIYA EE GOBALKA GEESKA AFRIKA. ....6
QODOBADDA AMNI XUMADDA DALKA LAGU SIXI KARO SIDA AAY ILA TAHAY WAA KUWAAN HOOS KU QORAN: ....7

CUTUB 2....14

WAXBARASHDA SOOMAALIYA. ....14

TAARIIKHDA WAX-BARASHADA SOOMAALIYA OO KOOBAN .... 15
TAYADA WAXBARASHA HADDA. .... 19
TILAABADA LOO BAAHAN YAHAY IN WAX LAGA QABTO SI LOO HAGGO JIILKA HADA SOO KACAAYO. .... 20
XARUMAHA XANAANADA CARUURTA MA KHEYRBEEY NOO WADAAN MASA SHAR CUSUB? .... 32

CUTUB 3....36

DHAQAALAHA SOOMALIYA....36

UMADD KASTA WAXAAY LEEDAHAY KHEEYRAAD U GOONI AH. .......................... 41
QORSHAHA DHAQAALAHA SOOMAALIYA SIDA LAGU HORU MARIN KARO. ............................ 43
WASARADA BEERAHA MAXAA LOOGA BAHANYAHAY? ...................................................... 51
DHIBAADATADA QAADKU KU HAAYO DHAQALAHA IYO BULSHADA.................. 57

**CUTUB4 ...................................................................................................................61**

SIYAASADDA QABAA'ILADDA SOOMAALIYA IYO SIDA LOO XALIN KARO(SOMALI TRIB-POLICY AND ITS SOLUTIONS). ............................................................................... 61
QEEYBSIGII REER YURUB EE DHULKA SOOMAALIDA. ............................................. 62
XALKA 4.5 IYO ARAGTIDA QABIILKA KU DHISAN. ........................................................ 65
HABKA QABIILADA SOOMALIYEED DOWLADD ADAG LOOGU DHISI KARO............................... 71

**CUTUB 5 .................................................................................................................75**

REJADII SOO CELINTA SHANTII SOOMALIYEED(THE RESTORE HOPE OF GREAT SOMALIA).......... 75
XIDIGTA CAD EE SHANTA GEES LEH MAXAAY U TAAGAN TAHAY?........................ 76
GUMEEYSTIHII REER YURUB &SIDA UU SHANTII SOMAALIYEED U KALA QEYBSADAY.......................................................................................................... 77
SIDEE AYAA SOOMAALI WEYN LA ISUGU KEENI KARAA? ...................................... 78
DHIBKA IYO DHEEFTA CARABTA NAGA SOO GAARO YA BADAN?...................... 82
IS BEDELKA ITOOBIYA KA DHACAY YAA SI DHAB AH UGU DANBEEYO? ................ 83
IS BAR BAR DHIGA TIRADDA DADKAAN NAGU HAREEYREYSAN EE KIINYA &ITOOBIYA IYO DADKEENA. ........................................................................ 87
TIRADDA QOWMIYADAHA ITOOBIYA IYO KIINYA ................................................. 88
XISAAB AHAAN TIRADDA KORORKA AAN U BAAHANAY SI' AAN ULA TARTAMNO ITOOBIYA IYO KIINYA WAA SIDAAN. ....................................................................... 89
FUR-SADAHA NOOGA FURAN DAD-YOOWGAAN DERISKA NALA AH................. 91

**CUTUB 6 .................................................................................................................96**

**SIYAASADA SOOMAALIYA EE QAARADA AFRIKA. ..................................................96**

TAARIIKHDA AFRIKA MARKA LAGA EEGO, ........................................................... 97
TAARIIKHDA AFRIKA & QUR'AANKA KARIIMKA ......................................................... 97
QUR'AANKA IYO TAARIIKHDII HORE EE AFRIKA UMADDIHII KU NOOLAN JIRAY. ......................... 98
TAARIIKHDA NABI IBRAAHIIM (CS) OO KOOBAN ................................................. 99
QISADII NABI YUUSUF CS IYO QAARADDA AFRIKA. ........................................... 108
TAARIIKHDA AFRIKA IYO NABI MUUSE CALEYHI SALAAM (CS) ........................................... 114
TAARIIKHDII HORE EE AFRIKA WAXAAN SIDOO KALE KA SOO QADAN KARNAA QISASASTA QUR'AANKU SHEEGEY SIDA: QISADII NINKII LA DHIHI JIRAY YAADA AL-QARNEEYN. ................. 125

TAARRIIKHDII HORE EE GARIIGA IYO QARADDA AFRIKA. .................................... 129
ILBAX-NIMADII MISABITOMIYA IYO XARIIRKII AFRICA ........................................... 131
BARIGGA AFRIKA IYO TAARIIKHDII HORE EE AAY LA LAHAAYEEN GARIIGII HORE, FAARISIINTII IRAN IYO SHIINAHA. ................................................................................................ 134
XARIIRKII BARRIGA AFRICA IYO BOQORTOOYINKII KA JIRI JIRAY KOONFURTA CARABTA........... 135
SOO GAARIDII ISLAAMKA EE QAARADDA AFRIKA................................................ 139
HIJRADII LABAAD EE SAXAABADDA DHULKA XABASHIDA (AFRIKA) ...................................... 141
HIJRADDI NABIGA CALEYHI SALAATU WASALAM. ................................................ 143
DAGAALKII BEDER FARIINTII KOOBAAD EE QUWAD ISLAM AH OO KA HANA QAADO JAZIIRADDA CARABTA.......................................................................... 144
DIIMAHA IYO DHAQANADA KA JIRO QAARADDAAN(AFRIKA). .......................................... 151
ARRIMAHA U BAAHAN IN AAN SI' GAAR AH U EEGNO (SOOMALI AHAAN) WAXAA WAAYE.................................................................................................. 151
KAABAYAASHA DHAQAALAHA QAARADDA AFRIKA ........................................ 153
QARADDA MEELAHA XADEEYO. ............................................................ 154
ISTRAJIYADDA SOOMAALIYA EE QAARADDA AFRIKA......................................... 157
MEELAHA ISTRATIJIYADAA EE LA RABO IN AAN LA XARIIRNO. ............................ 158
WAX-YAABAHA AAN KU GAARI KARNO YOOLKEENA (VISION). ......................... 165

**CUTUB 7 ..............................................................................171**

**SIYAASADDA SOOMAALIYA EE CAALAMKA. ........................................171**

SIYAASADAHA SOOMAALIYA EE QAARADDA AASIYA (ASIA) .......................................... 171
MAXAAY YIHIIN XEELADAHA AAN U BAAHANAHAY SI' AAN U DHISNO MAAMUL ISLAAMI AH OO MAAMULO AASIYA IYO CAALAMKA INTIISA KALE?.................. 172
DHIBKA YAHUUDU KU HAYSO BEYTUL MAQDIS. .................................................... 176
SIYAASADEEYNA DHANKA REER GALBEEDKA: .................................................... 180
GUNTII IYO GUNAA-NADKII ........................................................................ 183
TIXRAAC- YADDA BUUGGA ........................................................................ 185
19

## بسم الله الرحمن الرحيم

BIsmillaahi: Arrin kasta oo aan bisinka alle lagu bilaaban, waa mid (Daba/seen go'an) barako lahayn. Riwayad kalina xamdaladda alle aan lagu bilaaban waa naaqus, yacni **b**arakadedu mid ay yartahay**.** Sidaas ayuu yiri rasuulkeena muxamed(CSW).فهو اقطع/ نا قص البركة . SIda laga weriyay abii hureeyra rc.

): كل امر دي بال لا يبدء فيه بسم الله الرحمن الرحيم فهو ابتر) وفي رواية اخر بالحمد لله فهو اقطع)

---

## Horudhaca Buugga

**Buugaan qoridiisu waxa aay igu dhalatay*:***

- kadib markii aan u kuur-galay siyaasaddaan madhaleeysakaa Ee dalkeenu ku socdo ee aan ka turjumeen, rabitaanka ama caqiidada iyo dhaqan aay aaminsan yihiin soomaalideenu, ee aan horey ugu soo jabnay laba jeer, waa tii dowladdii rayidka(Civil Gov/Capitalism system) iyo tii kaligii taliska(Socialist state), mar 3 aadna lagu qasbaayo umaddeena.
    - Kadib markii aan aad u xuuraansaday, aragtida dadkeena ee dhanka siyaasada dalkeenu ku socdo, iyo nooca aragtida aay ka qabaan nidaamka dowladnimo ee ka hana qaaday 10-kii sano ee ugu danbeeysay (Federal-ka) oo lagu jahawareeray, meesha wax u socdaan& sida soomaaliya u ekaan doonto mustaqbalka dhaw.
    - Kadib markii aan si' qoto dheer u dhageeystay, siyaasiinta soomaalida ee siyasadoodu ku dhisantahay, Aragtida qabiilka iyo in nidaamka dowladnimadeena lagu jaangooyo.

- ❖ Ka dib markii aan eegay damaca kala duwan ee dalalka deriskaa, ama aan dhaho caalamku ka leeyahay dalkaan dhaco meel istaratiijad u ah caalamka, iyo hurdadda dheer; ee aan ku jirno soomaalideenu.

---

Waxaa ii soo baxday in aan u baahanahay; in wax weeyn aan ka bedelno siyaasadda aan hadda ku socono; ha noqoto dhan bulsho iyo dhan hugaan siyaasadeedba.Sidoo kalina wax weeyn aan ka bedelno siyaasaddaan aan ku dhisneeyn aragti dheer, oo nagu haggi karto mustaqbalka, annaga iyo jiilka danbe; dariiq aan saameeyn siyaasadeed iyo tu'cudud military, ama dhaqaale aan ku yeelan karno Qaaraddaan iyo caalamka intiisa kale.

Anigoo ka duulaayo cilmigeeyga yar, waxaan ku fikiray in aan qoro buugaan yar oo aay igula haboonaatay in aan uga hadlo mustaqbal umadda soomaaliyeed, siyaasadahooda 1- Arrimaha Gudahadaha iyo 2-tan khaarijiga waqtiyada soo socdo insha Allahu.

***Waxaan is weeydiiyay su'aalo badan oo aay ka mid ahaayeen, kuwaan soo socda:-***

1-Maxaa naga reebay, dunidaan Horumarkii ugu danbeeyey Gaartay; oo naga dhigay umadda ku suntan wali xaladihii, qarniyadii 11 aad 12-aad ama ka hor ee jahliga sida: isdilka qabayaaladeeysan& arragtiyo liito oo diinteena iyo ilbaxnimada maanta melna ka soo gelin.

2-Soomaaliya yaa u qoray in aay ku jirto faqrigaan, dagaaladaan, iyo bur-burkaan dhaqaale?

3-Soomaaliya waa dal qani ku ah wixii kheeyraad allah bixiyo; yaa ku intifaaci/isticmaali doono kheeyraadkaas, haddii aan sidaan ku sii socono?

4-Dhibka soomaaliya yaa si dhab ah uga danbeeyo?

5-Sidee ayaan cadawgaan nolosha noo diidan uga adkaan karnaa?

6-Dadkeeynu maxaay u fahmi la'ayihiin; halka wax ka qaldanyihiin, oo aay xal dhab ah ula imaan la'yihiin?

7-Ma shacabka soomaliyeed ayaa xun; Masa hugaanka dalka oo aan lahayn aragti siyaasadeed (political vision)?

8-Sidee ayaan uga bixi karnaa dhibkaan; annagoo ka shidaal qadaneeyno wixii aan soo marnay?

9-Soomaaliya amba aan dhahno, Gobalka geeska Africa; maxaay tahay muhiimadda uu u leeyahay quwaddaha caalamka, ee hardanka siyaasadeed uu ka dhexeeyo?

10-Xalka dhabtaa ee soomaaliya; in soomaaliya hesho amniga waaro iyo dhaqaalo adag xagee ayuu naga jiraa?

11-Siyaasad wanaagsan iyo khayraad badan midkee ayaa dal u fiican?

12-Haddii soomaali loo qaybiyey 4 meel; waa jabuuti oo faransiis wali maamulo, killinka shanaad oo itoobiyaan tar-tartiib ula wareegayso, soomalidiina laga soo barakicinaayo, NFD oo kukuunye la wareegtay iyo inta xurnima ku sheega la siiyey 1960, oo ilaa iyo 7 qayb loo sii qeeybiyey(federal-ka), side ayuu xaalka soomaaliya noqon doonaa; 50 sano ka dib, waa inta xurnima ku sheega lasiiyey 1960 haddii aan sidaan ku sii socona maamuladaan fawdadaa?

13-Yaa noo soo waariday/keenay Federalkaan lagu wareeray?

## **Qeybta1-aad (PART ONE).**

## **SIYAASADDA SOOMAALIYA EE ARRIMAHA GUDAHA**

# **Cutub 1**



## AMNIGGA SOOMALIYA

Amnigu waa noolaha dunida ku nool dusheeda wax-yaabaha aas-aaska u ah noloshiisa. Haddii aan amni jirin; wax nolol ah, horumar ah, caafimaad ah, wax barasho ah, dhaqaalo ah, iyo ilbax-nimo ah ma jri doonan, laakiin cagsigeeda waxaa dhici doono foowdo umadeed oo aaysan jirrin is-qadarin, kala sareeyn iyo sharci toona.

Isdhac, is-dil,  qax, gajo, burbur dhaqaalo oo aad u baahsan, ku tiirsanaanta gar-gaarka dalalka shisheeye oo mid walbo; qorsho guracan ka leeyahay dalkaas, dhimashada ubad-ka  5ta-sano ka yar oo nafaqo xumo udhinto, sharaftii umaddu lahaayd oo dhimato "meel-kasta oo aay caalamka tagaana sharaf-tooda meel looga dhaco sida :in la dilo, la xabsiyeeyo mudo dheer, la bahdilo dadnimadooda, far-gelin hadba magco kala duwan leh oo dalkaas dowladdaha la deriskaa ama kuwa caalamku ku soo xad-gudbaan cara-dooda iyo calankooda.

Amnigu waa wax-yaabaha ugu horeeyo oo allah u balan qaadyey umaddiisa, ahlu –jannadaa.Ka eeg suurada al-dukhaan aayadda ''51-aad". Wuxuu rabbi ku yirri suuradaas: Dadka mutaqiinta yacnii allah ka baqay inta aay aduunka joogeen/noolaayeen; waxaay ku sugnaan doonaan, maqaam aamin ah. Sidoo kale nabiyaddu waxa aay u weeydiin jireen umaddahooda allah waxaa ugu horeeyay amniga, sida nabi ibraahim"cs". Nabi ibraahim cs wuxuu allah weydiistay amni in

uu ka dhigo magaalada makka /beeyt-ka allah, markii aay dhisaayeen asagga iyo wiilkiisii Ismaciil CHS, sida ku cad suradda Al- Baqra aayadeda 126–aad, iyo suratul Ibrahiim ayadda 35- aad. Wuxuu yiri allah subxaanahu watacaala: Nabiyoow u sheeg umaddaada, markii uu nabi ibraahim cs yirri:" Rabiggeyoow ka dhig beledkaan mid aamin ah, kuna razuq ehelkiisa thimaarta(**miraha**) kala duwan"**shardi**" qofkii rumeeyo oo iyagga ka mid ah, allah iyo maalinta qiyaamo''. Waxuu allah yirri: ''kuwa galoobayna waan razuqaa, oo waan u raaxaaynaa wax-yar, intaas ka dibna waxaan u dhibaato gelinaa, oo hoyadkoodu noqon donaa cadaabta naareed; allah hanaga dhoowree, meel loo laabto ayaa baas-lahaatay" yacni naar ayaa hooy u noqon doonto".Sidoo kale suratul Ibrahim waxuu allaah yirri: Sayidka muxamadahoow (NNKH) xus/ usheeg umaddaada markii uu yirri nabi ibraahim cs "allaheeyow ka yeel beledkaan mid aamin ah, iggana dheereey/fogeey in aan sanam-yadda caabudo.(Aayadda: 35-aad surada al-ibraahim).Amnigu waa nicmo weeyn oo Allah umaddiisa gaal iyo Muslim teey doontadaba ha noqotee uu ku galadeeysto.

Horumarka, barwaaqada, il-baxnimadda, sharafta, wax-barashada, intaba amni ayaa gundhig u ah. (NABAD AYAA NAAS LA NUUGA LEH).

Amniga soomaaliya ma ahan sida aan u fahamnay mid u murugsan, laakiin waxaa loo baahan-yahay, haddii aan nahay soomaali in aan daraasadeeyno, cidda harsanka iyo hooyinka noo diiday, taasi oo aan hubo markii aan tacriifino (qeexno) dhibka na heeysto noociisa, cidda ka danbeeyso, iyo waxyaabaha sababay dhibakaan, in aan xal sax ah u heli karno bi'idnilaahi.

Anigoo ka tixraacaayo hadalkeeygii ahaay, in aan isweydiino yeey tahay cidda aan nolol iyo amni ka sugeeyno, waxaan isku dayi doonaa in aan bal in yar wax ka ifiyo habka loo heli karo dalkeena gudahiisa **amni, dhaqaalo**,**wax-barasho**, **siyaasad degan, iyo soo celintii shantii soomaliyeed Qeybta-1(part-1**) ee buuggaan insha, Allahu.

### MUHIIMADDA AMNIGA SOOMAALIYA EE GOBALKA GEESKA AFRIKA.

Amniga soomaaliya waa mid muhiim u ah gobalka geeska Afrika; oo aan annagu ugu horeeyno. Haddii aan lahelin amni waaro oo ka hana qaado soomaaliya oo dhacdo bariga Geeska afrika; amniga gobalka intiisa kale halis ayuu ku jiryaaa.

Hadaba waxaan la soconaa in badan oo ka mid ah dalalka, deriska nala ah, in aay ka soo horjeedaan soo noqoshada quwaddii soomaaliyeed ee berri hore la arkay saameeynteeda  gobalka iyo caalamka.

Dowladahaan deriskaa, waxaay ka caga jiidaayaan in aay ka joojiyaan dalkeena faragelinta qaawan; oo aay ka soo gudbaan xuduud beenaadkii Boqortooyadii’’**Britian**’’ sida xaq daradda ah ugu sameeeysay; taasi oo aay magaca aay doonanba ha huwanaadaane, aay soo galaan dhulka xurnima ku sheega la siiyey 1960, saacada aay doonaan iyo meesha aay doonaanba.

Markii aan fiiriyay; dalalka deriskaa oo aan rabin in aay arkaa soomaali mideysan mar-labaad iyo dhibka dalkeena heysto oo sii kordhaayo, waxaa ii soo baxday in waxa kaliya oo aan uga bixi karno arrintaan aay tahay in aan gacmaha is qabsano oo amnigeeyna u ilaashano, si’ wada jir ah.

Sida Amnigii iyo sharaftii dadnimo ee uu lahaay dalkeenu berri hore lagu soo celin karo ayaan isku dayi doonaa, anigoo tixi doono tilaabooyin/arragtiyaal aan u arko in haddii lagu hago Nidaamka siyaasadda amniga dalkeena, aan soo ceshan doono dowladnimadeeynii mar labaad in aan dhisano.

**QODOBADDA AMNI XUMADA DALKA LAGU SIXI KARO SIDA AAY ILA TAHAY WAA KUWAAN HOOS KU QORAN**:

**1**-In aan dhisno ciidamo ka dhisan xaga caqiidada.Caqiidada marka aan leeyahay ulama jeedo in ciidamadeeynu muslimiin ahaayn, laakiin waxaan ula jeedaa in ciidamadda Qaranka ha noqdaan, kuwa militeriga ama Booliiska, u baahan yihiin in la baro shareecadda xaga aadabta islaamka, taasi oo aan aaminsanahay in la heli doono askar fahamsan waxa aay u dagaalamaayaan, cidda aay yhiin(in aay ilaah ugu dhawaanahayaan shaqadda aay u hayaan shucuubta islaamka, gaar ahaan dadka soomaaliyeed). Waxaa sidoo kale muhiim ah in aan dhugta ku heeyno xilligaan aan joogno **''Q21-aad''** in uu ka duwan-yahay /khilaafsanyahay xilliyadii dowladdii dhexe, oo dadku ahaayeen dad intaan ka yar, urur diimeedyaduna ku yaraayeen dalka, iyo aqoonta shareecadda islaamka dadku u lahaayeena oo intaan ka yareeyd.

**2**-In si deg deg ah loo kulmiyo culimadda soomaaliya labadooda firqood; ee dalka ka jiro sida :Culimadda (Suufiyahالصوفية) iyo Garab-ka culimadda (al-itixaadkaالاتحاد), maka hadlaayo afarta ka shaaheeysato dowladda ee waa ragga masaajidda, xarumaha wax-barashada, Shirikaadka, iyo ururadda hugaamiyo, loona sheego in loo baahanahay in la joojiyo kala qo-qobidda shacabka oo qolo walbo u sheegto arragtidooda, halkaas oo is aaminaaddii u dhexeeysay bulshada ku sii dhunto markasta, lagana saxiixo in aay joojiyaan fidinta

fikradaha keenaayo isku dhac iyo kala geeyn bulsho. Sidoo kale waa in loo sheegaa, in dalkaan aan wada leenahay, si' wadajir ahna aan uga saarno dhibkaan ku habsaday, wax-yabaha khilaafaadka ee u dhexeeyana xaga fahamka shareecada islaamkana; aay ku dhameeystaan sida allaah noo amray haddii khilaaf yimaado; oo ahayd in aan ulaabano kitaabka, sunadda nabiga CSW, iyo masaadirta kale ee islaamka sida ku cadd ayadda 44-aad ee suratul al-nisaa. Suradaas waxuu alle ku yiri:Kuwa allah iyo rasuulkiisa rumeeyoow allaah adeeca, rasuulkiisana(scw) adeeca, dadka madax-da idiin ahna adeeca, haddii aad shey isku maan-dhaaftiin/khilaaftiin u celiya sheygaas/mas'aladaas ilaah iyo rasuulkiis intii ka eh, (kitaabka qur'aaanka iyo sunadda rasuulkeena muxamed (CSW), **shardi** haddii aad tihiin kuwo allaah iyo maalinta qiyaamo rumeeyay, arrinkaas ayaa idiin kheyr badan, oo wanaagsan xaga ta'wiilka.(maslaxadiinu ku jirtaa aduuun iyo aakhiro 4:44 al-nisaa).

**3-**In askarta lagu xireeyo xerooyinkooda, kaliyana loo ogolaado askarta shaqada ku qoran in magaalooyinka aay ka howlgalaan, gaar ahaan police-ka.

**4-**In askarigu ku shaqeeyo jadwal ku saleeysan technologiyga casrigaa(data base), si isla markiiba loo ogaado qofka shaqada ku qornaay, haddii aay wax ka dhacaan meelaha uu ka howgalaayo, si loo helo isla xisaabtan buuxo oo ah in cidd mas'uuliyad xumadaas loo xero. ( They Must be held on Accountability).

**5-**In askarigu ku shaqeeyo saacado cayiman si' uusan u dareemin daal ama dayacaad in lagu haayo (taasina waxaay kordhin doontaa in uu shaqada jeclaado).

**6**-In dadka mas'uuliyiintaa degaanada aay maamulaan lagala xisaabtamo wixii ka dhaco degaankaas.Taasi oo aan ula jeedo inbadan oo raggaan mas'uuliyadda sheegto ka mid ah; maba ka war-hayaan xaaladaha amni amba bulsho ee deegaaanka ka jiro; laakiin waxaad moodaa in iyaga is difaaca la yiri (in aay Jidadka xirtaan bulshadana aan la soo dhex-gelin taasi oo marag ma doontaa.)

**7-**In xarumaha askarta laga furo wax-barashada qeeybaheeda kala duwan sida:cilmiga islaamka qeeybihiisa kala duwan, cilmiga maadiga qeeybihiisa kala duwan, si loo soo saaro askari diini iyo maadiba ka dhisan. Wax-barashada ayaa ah waxa kaliya ee qofka wax ka bedeli karto, iyadoo qof walba halka aay wax-barashadiisii u joogtay looga bilaabaayo.

**8**-In miisaaniyadda ugu badan lagu bixiyo xagga amniga, micaha Mushaarka Askarta la geeyaa Meesha ugu yar $500, lana yareeyo lacagaha/qarashaadka aay helaan qeeybta baarlamaanka. In nin la waardiyeeyo $2'000 ama $5,000 qaato; halka ninkii u soo jeeday har iyo habiin difaaca dalka la siinaayo $100-300 waa cadaalad daro meeshii ugu xumeeyd.(Unfair payments increases bribe taken and corruptions)

**9**-In cuntooyinka aay qaataan askarta lala socdo, taasi oo ah in la ilaaliyo Tayada, nafaqada & isku dheeli tir-naanshada cuntooyinka aay helaan si' aan u helno ciidamo quwad iyo heeybad askarinimo ka muuqato.

**10**-In cunidda qaadka laga dhigo xaaraan qofkii / askarigii lagu arko asagoo cunaayo inta uu haayo shaqada qaranka sida: howl-galada, waardiyeenta xarumaha ciidan, ganaax iyo xabsi adag la iskugu daro.

‘’Daroogada qeeybaheeda kalina waa ka sii daran yihiin, waa tacsiir ama **xad** ciqaabtoodu’’haddii aan rabno in askar nadiif ah aan helno. Waxaan goob-joog u nahay kuwa hadda la soo taba baray ee waa fiican yihiin la dhahaayey; in aay bilaabeen cunidda qaadka, maalin kastana aay ku cunaan meelaha aay joogaan, xiro ama xarun shaqo teey doonta ha noqote.Ma ahan u jeedkeeynu in aan wax eedeeyno ee waa xaqiiqo aan aragnay.

**11**-In mushaarka ugu yar (minimum salary) ee askariga soomaaligaa uu helo uu noqdo ‘$500’ si uusan u hunguryeeyn in uu qaato laa-luush ama wax u dhigmo, taasi oo aan aaminsanahay sababta askarta soomaalida ama kuwa Afrikaankaa u qaataan laa-lush-ka aay tahay mushaarkooda oo aan kaafin arrimaha biilka qooysaskooda intooda badan, inkastoo markastabada qof xun laga helaayo dad haddii meel la isugu keeno, hadana waa mushaar macquul ah oo askar badan oo wanaagsan aan ku heli doono.

**12**-In hay’adda sirdoonka amniga wax laga bedelo, gaar ahaan in sirdoona aay soo taba bareen dowladdaha ajaaniibtaa aan loo dhiibin sirta dalka; oo lagu fikiro in la helo sirdoon lagu taba baray dalka, aayna taba bareen khuburo soomaaliyeed oo la yaqaan dadnimadooda, iyo diinkooda, maxaa yeelay waxa aan rabno ayaa ah in aan ka xuroowno cadawgeeyna nagu bahaloobay, intii aan ku guda jirnay bur-burkii 34 sano ee la soo dhaafay. Si’ aan uga ilaashano siraha siyaasadaheeyna amniga iyo dhaqaalaha, sida kaliya oo aan uga bad-baadi karno dalalkaan sirdoonada nagu dhex beertay ayaa ah in aan dhisano ciidamo aan ahaayn kuwa dibadaha lagu soo taba-baray, oo la hubo in qaar ka mid ah ay yihiin sirdoono nagu dhex-jiro’ si’ aay u dusiyaan siraha dalka iyo meelaha aan ka liidano.

**13-**In lagu qalabeeyo Ciidanka SNA qalab ciidan oo casri ah; annagoo la kaa shaneeyno turkiga oo ahan dal dana ganacsi iyo mid meliteriba ka lahan gobalka geeska Afrika, kana codsano in aay noo taba baraan khubaro ciidan soomaaliyeed xagga farsamada qalabka ciidamada qeeybahooda kala duwansida loo sameeyo.

**14-**In qawaaniinta lagu maamulaayo/xukumo qalalaadka askarta lagu saleeyo shareecada islaamka si aan cadaaalad u helno.

Waxaan aaminsanahay in waxa meeshaan dhigay dadyoowga islaamka; aay tahay in shareecadii''kutubkii' allah u soo dejiyay oo noqday mid guriga u yaal oo aan la isku xukumin; taasi oo ah dulli ku dhacay dadyoowgii muslimiinta oo aad aragtiin gumeeysiga iyo amni xumada aadka u baahsan oo aay ku noolyihiin, meel kasta oo aay caalamka daafihiisa ka joogaan.

**15-**In aan la furno wada hadalo deg-deg ah ururka al-shabaab, waxaadna ogaatiin in al-shabaab aysan wadan diyaarado, kaaro-yaal amba xataa hubka gadiidka waa weyn. Anigu ma aqaano sababta keentay baahida ciidamadaan shisheeyahaa in aay dalkeena joogaan mudo-14 sano ah ku dhaw(14- years), laakiin waxaa iiga muuqato meeshaan in aan la rabin in soomaaliya nabad iyo nolol hesho, iyada oo mar-marsiinyo looga dhiganahaayo argagixiso ayaa soomaaliya ka hana qaaday, taasi oo Qatar ku ah nabadda caalamka iyo tan gobalka.

Al-shabaab ma ahan wax-cirka ka soo dhacay, ee waa wiilal yar yar oo isugu jiro kuwo naceeyb ay u qabaan ciidama shisheeyaha ee afarta dhinac dalka ka soo galay hubka u qaatay, iyo kuwo dano cadaw shisheeye u shaqeeyo, amba fikradii khawaarijta xam-baarsan ee ku dhisan in dadka aan iyaga ahaayn gaalo yihiin. Al-shabaab ma ahan

wax laga adkaan la'yahay sida mukhaabaraadka reer galbeedka oo rabo in aay been-been ku xalaaleeystaan kheeyraadkeyna soo qoraan. Marka aad taqaano waxa aad u dhimaneeyso; cidd nolol kuu diiddi karto ma jirto.''Caqiido in aad ku dagaalanto waa muhiim''.

Al-shabaab waa dhalinyaro hubka ay heysataan ugu weynyahay Qoriga suugga, beebaha, shilkaha, sabanka'iyo wixii la mid kaa, marka Majirto sabab aan u ogolaano in aay caradeeyna joogaan canasiirtaan cimrigeeyna nabad ilaalin aan wax-ba ka jirin ku dhameeynaayo. Haddii aad taqaano waxa aad ku dagaalameyso cid nolol kuu diidi karto ma jirto, laakiin waxaa iiga muuqato hugaamiyaasha soomaalida intooda badan kuwa hada xilka haayo amba horey usoo qabtay; in aaysan lahayn maawqif cad oo ku wajahan dalkaan sidii xal dhab loogu heli lahaay, cagsigeeda aay rabaan in aay si degan xilkooda ku dhameeystaan.(Nin dhimasho u socdo iyo nin aduunyo rabo isku hadaf ma ahan).Dalkaan haddaan loo helin dad janno iyo raali gelinta allah ku raadinaayo; xur ma noqon doonto umadda soomaliyeed.{**Caqiido**, **ayaa caqiido kale kaa difaacdo}.** Haddii aay diidaan wada hadalkana hala laayo; marka aay xanuunsadaan iyagaa iso soo dhiibi doonee.**(Dal tuugmo kuma dhismo).** Muhiimadu waa in Qofka loo cadeeyaa runta; haddii aay diidana laga qabtaa umadda, iyadoon cid gooni ah lagu xad-gud-beeyn.

---

**1**7-In shardi laga dhigo dadka xilalka sare ee dalka qabanaayo, sida madaxweynaha, in caruurtooda iyo ehelkoodu aay ku noolaadaan gudaha dalka, paassapora-shisheeyana aaysan wadan; si' baahida Amni wada jir loo wada dareemo madax iyo shacab. Marka aan sidaas leeyahay waxaan goob-joog u ahaayn dowladdihii soo-maray soomaliya 28-sano ee ugu danbeeysay waxaa hugaanka u haayay rag

Qurbo joog u badnaay; amba ehelkoodii&caruurtoodii dalal nabad ah ugu nool yihiin, oo haddii xaaladu xumaato diyaar u ah in aay ka baxaan dalka si' aay u bad baadiyaan noloshadooda dadka shacabka ka sukoow.Haddii uusan passport shisheeye heysan lahaayn, waxuu geed dheer iyo mid gaaban-ba u kori lahaay, sidii uu dalkaan nabad iyo nolol ugu heli lahaay, cidda caqabada wadana uga qaban lahaay. .

**18-** in maamul gobaleed-yadaan la baa bi'iyo oo dalka nidaam dhexe oo ku dhisan qaab dadku deegaan aahaan isu hormarin karaan loo dhiso. Tusaale gobal kasta waa in loo ogoladaa qorsheeynta iyo aruurinta meelaha dhakhliga uu ka helo deegaankiisa. Waxaana jiri doono meelaha dhakhliga ee gobalkaas (Income sources), **dhakhliyaal** goooni u noqon doono dowaladda dhexe, oo gobalkaasi ku kaabi doono dowladda dhexe sanadkasta, halka dowladda dhexe aay maamuleeyso khayraadka dabiicigaa ee laga helo gobalkaas; iyadoo lagu hishiinaayo saami la isku raacay in loo qaybsado, halka gobalada liitana laga hirgelinaayo kaabayaal dhaqaalo oo shaqo abuur looga dhigo dadka deeganaas, si aaysan u soo hayaamin. Mitaal gobalada aan khayraadka la dhaqaaleeyo lahayn ee gobalada dhexe, waa in warshadaha la geeyaa, halka gobalada wax soo saarka la dhaqaaleeyo lahan sida dhul beeraadka ama dhul daaqa xoolaha laga fogeeynaayo warshadaha, si xoolaheenu daaq joogtaa u helan xilliyada jiilaalka, taa oo kor u qaadi doonto suuqa xoolaha nool ee soomaalia dhaqaalo adagna aan ka heli doono.

CUTUB 2

## WAXBARASHDA SOOMAALIYA.

Wax-barashadu waa waxa kaliye ee qofka ka dhigi karto in aay garato xumaanta iyo samaanta, nololasheedana u fududeeyn karto in aay ku hagaagto habka wanaagsan ee sacaadada nolosha lagu gaaro, laakiinse haddii la waayo waxbarasho ha noqoto tu' diimeed ama maadi, qofku waxaay Qatar ugu jirtaa in loo adeegsado ficilo gurracan oo nolosheeda iyo noloshada dadka kale halis ku ah.

Anigoo halkaas ka tixraacaayo qoraalka, waxaan isku dayi doonaa in aan wax ka ifa-faaliyo; wax-barashada dalkeenna soomaaliya ee xilligaan oo aan wada ognahay tayadeeda iyo tiradeedaba maanta meesha aay taagan tahay.

Soomaaliya waa dal bur-bur aad u weyn galay; ka dib markii dowladdii kacaanku meesha ka bax-day 1991, taasi oo aay la bur bureen dhaqaalihii-bulshada, siyaasadii dalka, iyo adeegyadii wax-barashada oo ahaay wax-yaabaha ugu weyn ee dowladdii kacaanku bixin jirtay.Nidaamka wax-barashada ee hadda ka jiro soomaaliya ayaa noqon doono mowduuceena ugu weeyn ee aan ku qadaa dhigi doona meeshaan insha allaahu.

Bur-burkii dowladdii dhexe kadib; dalka waxaa ka hana qaaday nidaamyo wax-barasho oo aay gacanta ku dhigeen hay'addo aay madax ka ahaayeen dad soomaali ah; kuwaasi oo ku sameeyay nidaamka wax-barashada dalka isbedel weyn, marka loo eego xaaladda lagu jiray xilligaas oo wax kasta la baabi'iyay.

Dagaaladii sokeeyey markii aay dilaaceen; waxaa dalka ka bilaawday dhibaatooyin amni, dhaqaalo iyo bulshaba, taasi oo gebi ahaanba aay joogsadeen wax-barashadii, caafimaadkii, ganacsigii iyo howlihii adeegyada bulshada, dalkiina wuxuu galay fowdo dagaalo qabaa'il ku saleeysan, halkaas-na Nidaamkii wax-barshada oo aas-aas u ahaay adeegyada bulsho ee dowladdi bixiso ayaa gebi ahaanba Meesha ka baxay, halka xarumihii waxabarashada madaafiic lagu bur-buriyay, la boobay amba dad xoog ku degeen.

---

## TAARIIKHDA WAX-BARASHADA SOOMAALIYA OO KOOBAN

Dalka soomaaliya nidaamkiisa wax barashadu; wuxuu soo maray xaalado kala duwan, laga soo bilaabo imaashadii isticmaarka oo isbedel ku keenay arragtidii soomaalida oo xilligaas ahaayd dad intooda badan reer guraa ah, waxbarashada casrigaa ama maadigaana aqoon badan u lahayn, ilaa iyo soo if bixidii dowladdii rayidka xurnamadii ka dib(1960) oo dadaalo badan sameeysay, sidii loo heli lahaay nidaam waxbarasho oo ku qoran **Farta** soomaliga, laakiin kuma guuleeysan in aay sameeyso Arintaas, ilaa iyo maamulkii Kacaanka(1969) uu yimaado, kaasi oo isbedel la taaban karo sameeyay kuna guuleystay in lahelo **Fa**r lagu qoro manhaj-ka soomaaliga, iyadoo aakhir-kii danbe xaalado badan ka dib xuruufta laatin-ka loo doortay in lagu qoro af-ka soomaliga. Sidoo kale maamulkii kacaanku wuxuu ku guuleeystay in uu hirgeliyo nidaam wax-barasho oo adag, lana wada ogyahay aqoon yahanadii ka soo baxay( S_ 2007 smn ).

Gumeystayaashii reer yurub ee dalka Soomaaliya qabsaday, waxay isku dayeen in ay helaan far u gaar ah, oo lagu qoro Af-ka Soomaaliga, waxaana dadaalladoodii ka mid ahaa 1938kii, Dawladii Engiriisku

waxay isku dayda in ay sameyso far laatiin ah oo u gaar ah Afka Soomaaliga, laguna dhigo Dugsiyadii hoose ee dalka ka jiray maxmiyaddii Ingiriiska, laakiin arrintaas waa laga horyimid oo waa la diiday.

1939kii,Dawladii Engiriisku markii ay ku fashilantay isku daygeedii koowaad, waxay mar labaad u xilsaartay in uu daraasad qota dheer ku sameeyo mudda 3 sano ah, nin Caalim ahaa xilligaas oo ka tirsana Machad baara Afaf-ka reer bariga iyo Afrika, oo la dhihi jiray “Dr. Enderveski”, wuxuuna soo saaray daraasad qota dheer ee uu uga hadlaayay Afka Soomaaliga, wuxuuna kula taliyay dowladdi ingiriiska in Af-ka soomaaliga lagu qoro Farta latin-ka.

1920kii, waxaa markii u horreysay la soo` saaray far lagu qoro Afka Soomaaliga oo uu soo saaray aqoonyahan Soomaaliyeed oo la dhihi jiray: Md: Cismaan yusuf keenidiid, waxaana loo aqoon jiray fartaas fartii” Cusmaaniyadda”, waxaana laga isticmaali jiray koofurta Soomaaliya. 1928k`ii `, waxa mar kale soo baxay isku day la isku dayay bal in la soo saaro far wax ka qabata baahidii farta loo qabay oo aheyd dareen ku taagan aqoonyahan kasta oo wadani ah, waxuuna soo saaray aqoonyahan Soomaaliyeed oo la dhihi jiray Md: Daa,uud Maxamed Cali far latinka, xuruufta soomaliga lagu qoro. **Xukuumadihii Rayidka iyo Qorista Farta Soomaaliga.**

1960kii, Markii la qaatay Calankii xurnimada, Golihii Baarlamaanka ee ugu horreeyay oo dalku yeesho, waxuu ku tala bixiyay in xukuumadda dalka ka jirtay ay soo magacaawdo guddi qaran oo wax ka qabta arrinta farta Afka hooyo lagu qoraayo. 1960kii, oo ku beeneed 16 Sabtember, xukuumaddii dalka ka jirtay, waxay hordhigtay Golihii Baarlamaanka, qorshe qabya ah oo la xiriiray soo magacaabidda Guddi qaran ee Afka Soomaaliga, waxayna xukuumaddu u xilsaartay wasiirkii waxbarashada dalka in uu soo magacaabo Guddi qaran ee Afka Soomaaliga 1960kii, horraantii bishii oktoobar, wasiirkii waxbarashada md: Cali Garaad Jaamac, waxuu magacaabay Guddi ka kooban (9) xubnood, oo kala ahaayeen:

1-Md: Muuse X. Ismaaciil Galaal. Madaxa guddiga.

2-Md: Yaasiin Cismaan Keenidiid xubin.

3-Md: Maxamuud Saalax ladane xubin.

4-Md: Yuusuf Meygaag Samatar. Xubin.

6-Md: Shire Jaamac Axmed. Xubin.

7-Md: Musdafa Sheikh Xasan. Xubin.

8- Md: Khaliif Suudi Xubin. Xubin

9-Md: Dr. Ibraahim Xaashi Maxa’uud. xubin.

Guddigaan waxa si’ gooni ah loogu xilsaaray in ay ka soo baaraandegaan sida ugu habboon ee Af -Soomaaliga loo qori karo ,iyaga oo qaderinaaya luqadaha kala duwan ee dalka ka jira ,si gaar ahna u daraaseeyaan dhammaan farsamooyinka faraha kala duwan ee la soo saaray, meelaha ay ku fiican yihiin, iyo haddey macquul tahay in ay talo ka soo jeediyaan farta ay isleeyihiin way ku habboon tahay in far Soomaali ahaan loo qaato, ka dibna Guddigu uu gudbiyo warbixintiisa ,Dawladda ugu dambeyn bisha Maarso **1961ka**, waxaana Guddigaas loo aqoon jiray “**Guddigii luqada Soomaaliga**.”.Gudigaas

9 xubnood ahaay, kuma guuleeysan in aay soo saaraan fartii lagu qori lahaay Af-ka soomaaliga; khilaafyo badan oo dhax-yiil maamulkii rayidka ahaay ama faragelin ka imaaneeysay, maamuladii isticmaarka oo mid walbo watay xuruuf u gooni ah oo uu la doonaayey in lagu qoro Af-ka soomaliga ilaa iyo laga soo gaaro dowladdii kacaanka oo ku guuleysatay in la helo far lagu qoro Af-ka soomaliga.

**1971kii**, horraantii Bishii jannaayo xoghayihii Waxbarashada korneyl C/risaaq Maxamuud Abuubakar, waxuu soo magacaabay Guddi aqoonyahanno ahaa, oo lahaa aqoon iyo farsamo ku filan; qorista farta Afka hooyo oo ka koobnaa 23 xubnood si aay u soo saaraan xuruuftii lagu qori lahaay farta soomaligaa.

Waxuu Gudiggii ku dhaqaaqay hawl aan loo kala kicin, waxayna mudda yar ka dib soo gudbiyeen hawshii qaran ee loo xilsaaray, waxayna ku wareejiyeen Golihii sare ee kacaanka

1972kii, Sanadguuradii 4aad, ee dhalashadii kacaanka 21kii Bishii oktoobar, Golihii sare ee kacaanku waxay qaateen go’aan Geesinima leh, oo Dawlad kasta oo dalka ka dhalata ay baqi jirtay, waxayna noqotay tallaabadaasi; guul taariikheed oo u soo hoyatay Soomaali weyn meel ay joogtaba, waxuuna ku dhawaaqay Md: Jannaraal Maxamed Siyaad Barre (AHN) in si rasmi ah Dawladda Soomaaliyeed u qaadatay in lagu qoro Af-ka Soomaaliga farta laatiinka ah ee leh dhawaaqa Carabiga.

Bur-burkii intii lagu guda jiray waliba 1994-99 soomaaliya waxaa ka jiray xooga wax-barasho ah; oo aay gacanta ku haayeen ururo soomaliyeed oo nidaamkoodu wax-barashadu ku xirnaay dalalka carabta khaasatan khaliij-ka oo uu sacuudigu ugu tunweyn-yahay, taasi oo aay ii sheegeen Dad goobjoog u ahaay in xooga rejedii wax-

baarasha dib u soo celisay, inkastoo dalku ku jiryey xaalado aad u cakiran, hadana wax-barashadu waa ay jirtay tiro aahanba ha u yaraato.

Nidaamkii **carta** markii la soo doortay 2001 ayaa waxaa bilaawday xoogaa is bedel dhankaa iyo wax-barashada, sida dad aan la shekeeystay aay ii shegeen; in dowladdii carta(jabuuti) lagu soo doortay abuurtay rejo wanaagsan, dhalin yaro badana gelisay yadadiilo ah in aay isaga haraan qab-qabla yaashii dagaalada u adeegsan jiray. Raggan aan la sheekeeystay, warbixinada aay isiiyeen waxaay ahayd ‘‘Nidaamkii Carta markii la soo doortay dalku waxuu galyey xaalado kale oo ahan; in dhanka wax-barashada xoogaa is bedel ah ku dhaco, dhalin yaro badan oo aay ku hurin jireen dagaal oogayaashii dagaaladana aay noqdeen kuwa tahriibay oo qurbaha aaday, iyo kuwo wax-barashada dib ugu laabtay Islamic iyo maadi labada’’. (**Xog aruurin shaqsiyeed**).

Kororka tiradda xarumaha Wax-barasha soomaliya waxuu is bedelkii ugu xoogaanaay ku dhacyey doorashadii madax-weyne xasan sheikh Ee 2012 kii ka dib, taasi oo iskuulada; iyo jaamacaddaha, si xoowli ah looga furay magaalooyinka dalka, gaar ahaan mugdisho oo aay sii kordhayaan ilaa iyo imminka.

---

## TAYADA WAXBARASHA HADDA.

Sida aan horay usoo xusnay dalka waxaa ka hana qaday wax-barasho xoowli ah, laga soo bilaabo 2012 kii, laakiin tayada wax-barshadu waa sidee?

Tayada wax-barashada dalka guud ahaan; gaar ahaan koofurta ayaa ahaayd asalkeedii horeba tu’ iska liidatay maadaama aaysan jirin; hal manhaj(one **curriculum**) taasi oo ururadda wax-barashada dalka ka

jiro hadda qolo walba wadato manhaj hay'addo shisheeye usoo dejiyeen, sida **English-curriculum**, **Arabic curriculum**, kaasi oo ah caqabado intooda la eg, oo soo saari karo dad aan isku af-kaar ahaayn. **F.G**: Wasaarada waxbarshada Soomaaliya; 2022 ka dib is bedel wayn ayeey ku sameeysay Manhajka waxbarashada, iyadoo soo saartay hal manhaj, qoraalkaani waa ka horeeyey Mideeynta manhajka waxbarashada dalka ee ka danbeeyey 2019).

Jaamacaddaha iyo schoolada ka hana qaday dalka intii lagu guda jiray, xilligii bur-burka ilaa iyo iminka ayaa soo saaro dad aan tayada wax-barashadoodu sidaas u sii bur-neeyn, daruufo badanba ha iska jiraan oo aay ku howl-gelaayeen iskuuladaan iyo jamacadahaani.

---

Laakiin Warkii hore war soo dhaaf; tayo xumaddii ugu badneeyd ee nidaamka wax-barashada soomaaliya soo marta ebed waxaay si xowli ah u bilaabatay 2012kii wixii ka danbeeyay, oo aad moodo in furashada jaamacad ama iskuulada aay ka fududahay miis(**sandaqada)** ganacsi, tayada curriculum-kooduna uu yahay mid aad uga liito kuwii 20 kii sano ee lasoo dhaafay furnaaay. Waxaad arkeeysa jaamacadd 5-qol ka kooban (5-rooms) iyo iskuulo shahaado bilaasha ah dadka siiyo (Lacagtaada ayaa shahaadado kaa xigto).

## Tilaabada loo baahan yahay in wax laga qabto si loo Haggo jiilka hada soo kacaayo.

Sida aan horey usoo xusnay, magaalooyinka waaweyn ee dalka, gaar ahaan koonfurta waxaa ka socdo wax-barasho xowli ah, laakiin tayo ahaan aad u liito intooda badan, taasi oo keeni karto dhibaatooyin bulsho oo hor leh, hadii aan hada laga fikirin in manhaj mideeysan(Hal

manhaj), lana jaan qaadi karo dhaqanka wanaagsan ee soomalida, diinta islaamka iyo technolog-yada casrigaa loo dejin.

Runta lama inkiro shaqada aay soo qabteen hay'adahaani, ama xarumahaan wax-barashadu bur-burkii ka dib, waana mid aay ku muteeysteen in bilad sharaf lagu siiyo. Waxaay ciyaareen oo aay dabooleeyn kaalin muhiim ahayd, lacala haddii aysan jirin lahayn gebi ahaanba xarumo wax-barasho, dalku qatar aad u weyn ayuu ku jidhi lahaay.

Aad iyo aad ayeey u mahadsan yihiin,laakiin markasta sida dowldadu u fikirto uma fikiraan Ganacsiyadda shaqsiyadeed dadka leh ‘’entrepreneurs’ organizations’’ oo Af-ka qalaad waxa lagu dhaho (cost minimization), ayeey ku shaqeeystaan si' aay u helaan faa'iido wax ku ool ah, iyagoo qarashka iska yareeynaayo. Haddii aan si kale u niraah-no waa(profit motive)"Faai'ido raadis" waxa af-ka qalaad lagu dhaho halka dowladdu ay ka fikirto mustaqbalka in aay hesho dad tayo waxbarasho iyo xerfad ku filan leh(nonprofit motive). Si kastaba ha ahaatee waxaan u baahanahay in aan wax-ka qabano wax-barashadaan magaalooyinka waaweyn gaar ahaan, koofurta  oo noqotay meel cid walba iska maal gashato waxbarashadii ,sidii ganacsigii badeecada oo kale. Waxaan sidoo kale u baahanahay in la daba qabto jiilka hada soo koraayo iyadoo loo dejinayo manhaj ku dhisan seddex-daan arrin:**1**-shareecadda islaamka **2**-Dhaqanka soomaaaliyeed ee xikmadda allah u hibeeyay, iyo **3**-Farsamada casrigaa ee tiknolajiyadu ugu horeeyso si' aan u helno nidaam waxbarasho oo dhan kasta ka dhisan (**Establishment of strong educational curriculum).**

Nidaamka Waxbarashada soomaliya waxuu ahaay xilligii dowladdi kacaanka mid gaaray heer aad u sareeyo(**khuburo aan wareestay**), inkasta uu ku saleeysnaay Arragtiyo aan islaamka ka turjumaaneeyn sida Shuuciyaddii iyo wax la mid ah, wuxuuna sidoo kale  gaarey heer qaar ka mid wadamo Afrikaan ah madax-doodu wax ka barteen jaamacadda ummadda soomaliyeed, tayada wax-barashada oo wanaagsaneeyd aawgeed.Waxbarshada xilligaas ayaa noqotay mid aad u saareyso iyadoo ay ka soo baxeen dalka iskuuladiisa&jamacadda umadda; mucalimiin iyo khuburo aad u badan ilaa iyo haddana laf dhabar u ah macalimiinta dalku ku taagan yahay.

---

**Hagidda manhaj-ka wax-barashada ee jiilka soo socdo**

Dadka masu'liyiinta, waxaa looga baahanyahay in aay dejiyaan manhaj sax ah; si wixii qaldamay dib loogu saxo(Caano daatay daba-dood baa la qabtaa).Dowladda oo mas'uul ka ah dalka iyo dadka waxaa laga rabaa in ay la timaado nidaam wax-barasho oo aad looga soo fikiray dejintiisa si'loo soo celiyo tayadii waxbarashada dalkeeyna ee berri hore; iyadoo la baadi goobaayo in la helo khuburo u fikireeyso si alle ka cabsi iyo u-damqidda umadeeda ku jirto, lagana saaro meesha hay'addaha ajaaniibtaa, oo maalin kasta manhajka ayeey wax-ka qoraan lagu hayo. Soomaaliya waa isku filantahay in aay degsato manhaj wax-barsho oo tayo lehan, haddii la rabo in si' dadnimo ku jirto loo fikiro, micnaha aan rabno in aan umaddaan go'aamadeeda masiirigaa kuwa Meel sax ah ku haggo noqono. Waxaa joogo oo wali nool khubaradii hore qaar ka mid ah iyo kuwo dalku intuu dagaaladda ku jiryay wax soo bartay.Waxaan aaminsanahay in aan manhaj adag oo Af iyo aragti dheer ku dhisan qoran karno, annagoo cid kale uu yeeran(Cudud midnimo waa muhiim ).

Hadaba halkaan waxaan ku soo bandhigi doono, sida aay igula haboontahay in soomaaliya wax-barashadeeda loo kala qaado iyo sida loo tayeen karo.

**Waxaan u kala qaadi doona( 2) labo heer oo kala ah sida tan:** -

**1-Heerka wax-barashada diiniga iyo wixii la xariiro**

**2-Heerka wax-barashada maadiga iyo wixii la xariiro**

**1-Qeeybta 1-aad ee** wax-barashada shareecada islaamka la xariirto:

Sida aan wada ognahay qof kasta ama caruur kasta oo soomaali ah, waa in aay soo marto/maryo dugsi qur'aan oo aay ku soo xifdineeyso/naayo qur'aanka, taasi oo ah bilaawga safarka wax-barashada arday-ga soomaliga. F.G:xilliyadii hore bur-burka ka hor caruurta dhidigaa lama geeyn jirin dugsiga qur'aanka intooda badan; dhaqano iska jiray, laakiin bur-burkii ka dib gebdho badan ayaa la geeyey dugsiyada qur'aanka ilaa iyo iminkana waa siman-yihiin tiro ahaan wiilasha iyo gebdhahu dugsiga qur'aanka meelaha magaalooyinkaa a.m.u.

Intaas ka dib dadka qaar waxaay caruurtooda u sii diraan wax-barashada diiniga sida: shareecadda islaamka qeeybaheeda kala duwan in uu soo barto, halka qaar kalina u diraan maadiga oo marka uu canugu xifdiyo qur'aanka ama qaarkood aaysan xifdin qur'aan, laakiin xoogaa dugsiga qur'aanka joogeen, isla markiiba waxaa la geeyaa iskuul si uu u sii wato wax-barashadiisa. Labadda hab ee aan soo sheegnayba waa nidaamyadda waxbarashe ee hadda ka jiro gudaha dalka, haba u bataan magaalada iyo dadka ku nool meelaha magaalooyinkaa.

Markii aan indha indheeyay wax-barashada noocaan ah ee sida xooligaa uga hana qaaday dhawaanahaan dalka, waxaa ii soo baxday

in aan u baahanahay in wax laga bedelo habka wax-barashada da’yarta ee hadda jiro, si’ loo helo arday ka dhisan meel walbo **(dhanka diinta iyo dhanka maadigaba).**

Waxaan u baahanahay in aan dejino manhaj kaamil ah, oo caruurta loo dejinaayo sida ugu fudud oo aay wax barasho tayo leh oo isku dheeli tiran u heli laheeyd, laga soo bilaabo dugsiga qur’aanka ilaa iyo heer jaamacadded, taasi oo u baahan dabcan khuburo soomaaliyeed oo arrinkaan aad uga fikiro, habka ugu wanaagsan ee manhaj noocaas ah loo sameeyn karo.

Sida aay ugula haboontahay in wax barashada qeeybta diiniga loo jadwaleeyo si’ jiilka soo socdo u hello nidaam wax-barasho oo diini, iyo maadiba ka tayeeysan, ayaan hoos ku tixi doonaa.

***MARKA HORE WAXAAN U BAHANHY IN AAN U KALA QAADNO WAX-BARASHADA DIINIGAA LABO QEEYBOOD OO KALA AH MARXALLADA DUGSIGA IYO TAN CILMIGA, YACNI MASJIDKA IYO MEELAHA LA MID KA AH EE CILMIGA LAGU BARTO.***

## Tan koowaad ee Dugsiga qur’aanka kariimka

Ardayga soomaaliyeed waxaa loo baahanyahay in uu ku bilaabo wax-barshadiisa dugsiga qur’aanka 5-7 sano inta u dhaxeeyso. Marka aan dooranaayo in uu ardaygu waxbarashada qur’aanka ku bilaabo inta u dhaxeeyso 5-7 ano; waxaan ognahay in caruurtu ku kala duwantahay xagga fahamka, qaar ka mid ah caruurta 5 sano marka aay jiraan waa aay fahmi karaan wixii loo shego, halka qaar kalina aay u baahanyihiin in la la sugo ilaa iyo 7 sano, oo xitaa diintu na amreeyso in caruurta salaada lagu baro, sida nabigeeyna Muxamed ibnu cabdulaahi NNKH na faray.

Waxaan u baahanahay in aan u jadwaleeyno inta sano ee la rabo in uu ardaygu ku dhammeeyo waxbarashada qur'aaanka kuna xifdiyo kaalamka rabbi. Waxaay ila tahay in ardayga soomaaligaa lagu xifdisiin karo qur'aanka kariimka, muddo dhan **kan aa**n fahmadiisu/fahamkiisu badneeyn 4-sano, kan fahmadiisu fiicantahayna 2 sano, Marka mudada u dhaxeeyso 5-10 sano waa in aay ku qaadataa ardayga xifdinta qur'aanka kariimka.

Qeybta **labaad** ee arday-ga soomaaliyeed waa in uu soo maraan xalqooyin la xariiro shareecada islaamka qeeybaheeda aas-aaskaa sida: Caqiidada, Fiqhiga, siirada, tafsiirka, iyo dhanka Allada qeeybaheeda kala duwan sida: Naxwada, Sarfiga, balaagada oo muhiim u ah in qofku diinka fahmo.

Waqtiga la rabo in uu ku soo fahmo aas-aaska shareecada ayaa ahan mudo gaareyso hadii aan ka soo qaadno in uu qur'aankii uu ku dhameeyay 10 sano gudahood; afar sano(4) oo dheeraad ayuu u bahan yahay in uu ku soo fahmo shareecadda islaamka aas-aaskeeda, sida:caqiidadeeda iyo furuucdeeda.

Marka inta sano oo aay ku qaadan doonto ardayga marxaladda dugsiga qur'aanka iyo tan barashada shareecadda islamka qeeyabaheeda kala duwan  waa 7 sano ugu badnaan ( 7 years), 4- sano ugu badnaan dugsiga qur'aanka cunuga aan faahimka aheyn/fahmada gaaban, 2 sano kan fahmadiisu fiicantahay ,Iyo tan Xalqadda barashada shareecadda islaamka la xariirto oo 4-sanaa , taasi oo gebe ahaan ka dhigeeyso inta sano oo ardayga soomaaliga ku qaadaneyso in uu soo xifdiyo qur'aanka kariimka, ka dibna soo fahmo shareecada islaamka qeeybaheeda aas-aaska  waa (**7 san**o).Shardi ma ahan arday ayaa ku

dhammeyn karo qur’aanka 2 sano shareecada islamka qeeybaheeda aas-aaskaana 4 sano mudado ka yar ,Waa ra’yi ahaan sida aay ilatahay in lagu jaan-gooyo xilliga wax-barashada ardayga soomaaligaa, waxbarashada la xariirto shareecadda islaamka qeeybaheeda kala duwan iyo xifdinta qur’aanka kariimkaa .

Marka aan dooranaayo in ardayga soomaaliga ama muslimka la soo marsiiyo marka uu marxaladda barashada qur’aanka soo dhameeysto, marxaladda barashada shareecada islaamka qeeybaheeda caqiidada iyo furruc-da kale, waxaan aragnay in bulshada soomalidu aqoonta aay u leedahay diinteeda; aay xoogaa ka yartahay sidii la rabay, oo aad arkeyso in inta badan soomalidu caado u leedahay, in cunug walbo geber iyo wiil midka uu doona ha noqdee, mar-xallada dugsiga qur’aanka la soo wada maro.

Cilmi ma jirro aduunka la heysto gaal iyo muslim ilaa qur’aanka ayaa lagu sheegay, laakin anaga ayaa inta aan ka fahamsanahay aay iska yartahay qur’aanka iyo cilmiga uu xanbaarsanyahay. Qur’aanku waa cilmi taam ah oo allah noo soo dejiyay; laakiin u bahan in si’ qoto dheer u fahamno, cilmi baaris dheerna ku sameeyno macluumaadka badan ee uu xanbarsanyahay.

Marka qatarta ugu weeyn ee kugu hareereysan hadii aadan fahmin waxa shareecadaadu ku farayso ama kaa reebeyso ayaa ahan; in dad kale sida aay doonaa diinta kuugu fasiraan, sida dad badan oo muslimiin ahaay oo u shaqeeynahayey kuwa gaaladaa ku dhacday, oo diintii laga saaray, gaar ahaan sida ku dhacday in badan oo dadkeena soomaaliyeed ka mid ah, iyadoo meelo badan laga soo galay maa daama aqoonta aay u leeyihiin diinkooda ay iska yaree , boqolaal qofna

diinka looga saaray oo aad marqaati ka tihiin kuwa kirishtaniyada iyo diin la’aanta sheegto ee dalalka reer galbeedka ku nool.

Sida aan wada ognahay shareecadda islaamka labo qeyb ayeey u kala baxdaa marka laga eego dhanka barashada qeeyb waa mid farlu-ceyn/waajib ku ah in uu qof kasta oo muslim ah barto, sida: Caqiidadiisa, saladdiisa, zakadiisa, soomkiisa iyo xajkiisa, amba hadii aan si kale u dhahno; shanta tiiru al-islaam waa in aad si fiican u taqaan iyo lixda Tiiru-al imaan. Waxaa lagu dhahaa musdalaxa fiqhiga (**Cilmu al-xaal*العلم الحال* )** waa cilmigga barashadiisu aay waajib ku tahay; qof walbo oo muslim ah sida ku cad xadiithka nabigena (cs) (طلب العلم فريضة علي كل مسلم ومسلمة).

**Qeybta labaad** ee barashada shareecadda islaamka ayaa loo yaqaan fardu **kifaayaha ( فرض كفياة )**, oo loo la jeedo barashadeedu waa wajib, laakiin haddii qaar ka mid ah ummadda muslimiintu, u istaagto barashadeeda inta kale dinbigu wuu ka dhacaa, yacni loo ciqaabi maayo maxaad u baran weydeen, maadama qaar naga mid ah bartaan, qeeybtaan waa shareecadda islaamka qeeybaheeda balaaran in aad barato.

**2: Qeybta labaad ee wax-barashada maadigaa iyo waqtiga la rabo in uu ku dhameeyo ardayga soomaaliga**.

Ardayga soomaaliga marka uu soo dhameeysto wax-barashada la xariirto diinta islaamka oo qur’aanku ugu horeeyo, waxaa loo bahan yahay in loo qaabeeyo inta sano oo aay ku qaadaneeyso in uu dugsiga dhexe iyo kan sare ku soo qaato, iyo inta sano ee la rabo in uu ku dhameysto heerka sare ee jaamacddda maadi iyo diini teey doonto hana noqotee.

Tan koowaad ee iskuulka waxa aan u kala qaadeeynaa heerka hoose/ dhexe iyo heeerka sare ee iskuulka.

Marxaladda hoose/dhexe, ardaygu ma lahan dooq oo intii maado oo loogu tala galay waa in uu u qaata, waxaana loo bahanyahay in ardayga soomaaliyeed loo jaangooyo inta sano ee la rabo in uu ku soo gebo gebeeyo wax-barashada mar-xaladda iskuulka. Wax-barashda iskuulka qeytiisa sare(**Secondary level),**waa in aay noqotaa mid ku jaan go'an waqti ardaygu uu ku dhameeysan karyo waxabarshadiisa si' fiican, laguna qasbin sida aan goobjoog u aheeyn 12-maado in la baro , laakiin waa in la weeydiiyo waxa uu jecel yahay in uu barto(dugsiga sare iyo jamacadda) miitaal :cilmiga seyniska sida Physics-ka ama Culuumta Arts-ka sida; cilmiga bulshada, ka dibna waa in loo raacsiiyaa, madooyinka muhiim u ahan siyaasadda dalka, sida tariikhda iyo Afka Soomaaliga; si qof walba waxa aay ku fiicantahay /xiiseeyso u barato. Qofku marka uu waxa uu jecelyahay la baro; yacni uu xiiseeyo ayaa wax-soo saarkiisu kordhaa oo waxa uu baranaayo uu ka gaaraa heer fiican, marka waa in aan ardayga siinaa dooq(choice) heerka mar-xallada dugsiga sare(Secondary level).

**Inta sano oo** aay ila tahay in ardayga soomaaliyeed si fiican wax loogu barri karo inta uu ku guda jiro marxaladda iskuulka hoose/dhexe iyo sare   waa sida tan: -

Haddii aan 7-14 sano ugu badnaan wax-barashada diinta islaamka sida xifdinta qur'aanka kariimka iyo Barashada shareecadda islaamka qeeybeheeda aas-aaskaa u qoon deeyno, waxa aan heeysano waa 6 sano oo ka soo hareeyso 20ka sano ee ardayga looga baahanyahay in uu diinta islaamka iyo maaadiga qeeytiisa iskuulka si fiican wax uga soo

fahmo. Marka waxaan heysanaa waa lix sane. 6 –daas sano ee aan heeysano ayaan u baahanahy in aan u qoondeeyno sida ardaygu ku dabooli karo wax-barashadiisa iskuulka Hoose/dhexe iyo sare. Waxaay ila tahay in aan u qoondeeyno 4 sano marxallada dugsiga hoose iyo dhexe iyo 2 sano oo heerka dugsiga saraa; taasi oo noqoneeyso in 1-sano lagu soo gebo gebeeyo dugsiga hoose, 3-sanana lagu soo jaangooyo heerka dusigga dhexe (primary school) halka 2-da sano ee soo hartayna ardaygu dugsiga sare ku dhameeysanaayo; aniga oo u qadanaayo in heerka wax-barashada iskuulka maadiga aay ugu badan tahay 12 sano, sidaa aawgeed ayaan 2 sano u qoondeeyay dugsiga sare. Ma ahan sidaan in loo qoondeeyo qasab ee waa ra'yigeeyga qof; in 4 sano ardaygu dugsiga hoose/dhexe ku soo gebo gebeeyn karyo, halka 2-da sano ee soo hartayna uu dugsiga sare ku soo dhameeysan karyo.

**F.G**: ogaawna in ardaygu inta uu ku jiray marxallada dugsiga qur'anka iyo tan shareecada islaamka la soo baray, Wax-yaabaha Aas aaska sida: Qoraalka far soomaliga, iyo Xisaabta 4-teeda qayb ee aas-aaskaa**(+ - × ÷).**

**Qeeybta ''2-aad''** ee tacliinta sare; waxan ula jeeda heerka jaamacaddaha iyo wixii la xariiro. Heerkaan jaamacadda waxaan u bahan nahay in aan u jangooyno waqtiga hadba ugu fiican ee ardaygu si fiican wax-barashadiisa u soo dhameeysanaayo. Sanadada wax-barashada jaamacaddaha caalamka waa ku kala duwan yahay, dhawanahaan caalamka waxaa soo baxay nidamka wax-barashada jaamacdda ee 3 sano''3-years'', maadooyinka (Artis-ka) iyo 5 ama 6 sano kuwa (sciense-ka) iyado oo aay ku kala duwan yihiin dowladuhu heerka sanadada wax-barashada, soomali ahaan waxaan u baahannahay in aan nidaam sax ah; u doorano heerka wax-barashada

jaamacaddaha dalkeeyna, si' aan ardayga waqti looga dhumin, iyadoo la baraayo cilmi tayo lahan.

Anigu waxaan qabaa aragtida afarta sanaa, ee maadooyinka Artiska la isku yiraahdo iyo 5 ama 6(sano) maadooyinka (Science-ka la isku yiraahdo).Guud ahaan marka inta sano, ee wax-barashada tacliinta sare(University level) ku qaadaneeyso ardayga soomaaliyeed waa 24 ama 26 sano ilaa uu ka gaaraayo, guud ahaan. Intaas waxaa sii dheer oo loo baahanyahay in aan si' weyn wax uga qabano murabiyiinta/mucalimiinta ardaydaan wax-bareeyso, macaahidda wax lagu baraayo, iyo manhajka aay wax ku baraayaan, waa in cidda mas'uulka ka ahan umaddaan wax weyn ka qabataa arimahaan, haddii la rabo in aan wax saxno oo dalkaan wax-barashadiisu noqoto mid tayo sare leh, lana jaanqaadi karto casrigaan.

Waxaa muhiim ah in ardaygu marka uu kasoo baxo iskuulka uu yaqan, ugu yaraan in uu ku hadalyo luqadiisa iyo tu labaad, sida tusaale in uu yaqaan somali iyo English.Waxaay ku xirantahay arrintaas umadd kastaba luqadooda kowaad luqada ugu xigto ee ku qoran Dastuurkooda. Annaga soomaali ahaan tastuurkeena waxuu qorayaa in luqadda somaaligu tahay luqadda rasmiga ee dalka, halka luqada labad(2-aad) ee dalka aay tahay Carabiga.Marka waxaa aad muhiim u ah in ardaygu marka uu iskuulka ka soo baxo, uu ku hadli karyo luqadda carabiga, waajibna laga dhigo in arday kasta luqadiisa iyo tu' labaad uu ku hadalyo. Maadaama luqadda carabiga dastuurku qoraayo in aay luqadeeyna labaad tahay, waxaan u baahanahay in ardayga ama qofka soomaaligaa ku hadalyo si' aay ugu fududaato in uu la xariiri karo caalamka carabta iyo kan aan carabta ahayn ee carabiga yaqaano.

Luqadda carabigu waa luqad cilmi iyo xikmad allah ka buux-shay, laakiin aay dayaceen dadkii carabtaa ee u nasab sheeganaayey.

Sida aan ognahay dalka waxaa guud ahaan ka bilaawday kacaan wax-barasho oo aad u balaaran, marka loo eego cilmi baaris ay ka samesay hay'adda cilmi baarista ee (heritage; August 2013) Xogta laga uruuriyay daraasaddan ayaa sheegayso in kororka muuqda ee waxbarashada sare ee waddanka ay ahayd tobankii sano ee lasoo dhaafay, 44-ta jaamacadood ee lasoo daraaseeyay, 34 ka mid ah ayaa waxaa la aas-aasay intii u dhaxaysay 2004 iyo 2012-kii. Kobocii jaamacahadaha ayaa hoos u dhac ku yimid intii u dhaxaysay sannadihii 2006 iyo 2010-kii, haddana waxaa dib u billowday kor u kicii intii u dhaxaysay 2010 iyo 2012-kii. Hal jaamacad oo kaliya ayaa laga unkay koonfurta iyo bartamaha Soomaaliya intii u dhaxaysay 2006 iyo 2009-kii, kaddib markii ay amni darro xooggani ka dhalatay soo galiddii Itoobiya iyo burburkii Midowgii Maxaakimta Islaamiga. Dhanka kale, Somaliland iyo Puntland, kor u kaca ayaan waxba iska baddalin illaa sanaddii 2011-kii. Shanta jaamacadood ee la aas-aasay sannaddii 2012-kii ayaa dhammaantood ku yaal koonfurta-bartamaha, waxayna ahayd tiradii ugu badnayd ee HWS cusub laga aasaaso deegaankaas, laakiin xilligan hay'addaan Heritage aay sameeysay sahmintaa ka dib waxaa la furay 20 meeyo jamacadood wax ka badan. Qiyaasaha ugu danbeeyya 2018 kii waxaay muujinayaa 79 jaamacadood oo intooda badan ku yaal magaalada xamar. Markii aan halkaas ka anba qaadno wax-barashda heerka(sare) ee jaamcaddaha, ayaa waxaa sidoo kale jiro in dalka guud ahaan, gaar ahaan koonfurta soomaliya ka hana qaadeen iskuulo aad u badan oo laga furay luuq kasta oo magalada mugdisho ku yaal.

Haddii aan la koontaroolin macalimiinta, manhajka, dhulka aay degenyihiin, iyo arragtida aay xanbaarsanyihiin iskuuladaani, waxaan qatar ugu jirnaa in hada ayaan dhib ka qeeylinahaynee, ka daran ‘tii hore timaado’’. Waxaa sidoo kale u baahan in dareen weyn la siiyo xarumaha wax-barshada sida:  tan qur’aanka kariimka lagu barto, oo ah meesha caruurtu inta aay aad u yar yihiin da’ahaan la geeyo, taa oo fikradii la rabo lagu shubi karo.

## XARUMAHA XANAANADA CARUURTA MA KHEYRBEEY NOO WADAAN MASA SHAR CUSUB?

Dhawaanahaan laga soo bilaabo 2013 kii ila iyo hadda 2019, waxaa si’ xowli ah uga bilaaawday dalka guud ahan, gaar ahaan magaalada mugdisho, iskuulo xanaanada caruurta ama dhaqan celinta dadka waaaweyn ee daroogooyinka isticmaalo ama caasi waalidiinta noqday lagu dhaqan celiyo. Laakiin lama yaqaano fikradaha aay xambaarsanyihiin xarumahaasi, sida xowligaa magaalada ugu sii fidaayo. Wax kasta waxaay leeyihiin xuman iyo wanaag, laakiin xarumahaan wax-barashada gaar ahan xanaanooyinka waa meelo dadka da’yartaa lagu aruuriyo, taasi oo qatar badan iyo faa’iido badan keeni karto.

Xarumahaan dadka wax lagu baro waa caruur da’doodu u dhaxaayso **4-13** sano, waa kuwa xanaanada caruurta qaabilsan sida xifdinta qur’aanka kariimka, qeeybaha kala duwan ee shareecadda islaamka iyo xoogaa maadi ah sida: luqadaha  iyo farsamooyinka qeybahooda kala duwan. Laakiin su’aasha is weydiinta mudan ayaa ah: Ma naqaana waxa lagu baro caruurtaas aadka u yar yar xarumahaas? Caruurtaan qaarkooda maba ka baxaa xarunta, oo khamiista ama jimcaha ayaa loo ogolaadaa in aay walidkood soo booqdaan; taasi micnaheedu waxa aay

tahay 5 ama 6 maalin oo xariir ah in aay joogayaan xarunta wax-barashda. Ma naqanaa waxa la baro, iyo cidda wax-barto taariikhdeeda diimeed, dhaqameed, urureed, iyo akhlaahkeed?

Haddii aan fiirino dhanka kale kuwa dhaqan celinta loo geeyo xarumahaan iyo wixii la midka ah, ma naqaana waxa loo adeegsado/la baro maa daama qofka meeshaas la geeynaayo aay la macamilayaan dadka xarumahaas furtay, Dhaqaalo doon,Wanaag doon ama danaha cid kale kuwa u adegaaayo tey doonaanba ha noqdaane?

Xarumahaan haddii la-la socon waayo waxaay noqon doonaa in eey labo midkooda dalkaan u horseeda**:**

**1-in aay soo saran jiil dalka, diin iyo dadka muslimiinta ama gaar ahan soomaaliyeed u adeego**.

2- **Ama in aay soo saaran kuwa Umaddan dhibkale u horseed, hada ayaan ku dhib qabnay kuwa fikrado qaldan la soo baray.**

Arrinta kale ee u baahan in wax laga qabto waa iskuulada; oo loo baahanyahay in shuruudo adag lagu xiro dadka rabo in aay furtaan meelaha wax lagu barto, diini iyo maadi teey doonaan ha noqdaan.

Waxaan kula talin lahaay cid allaale cidii mas'uuliyadda dalkaan heyso gaar ahaan kuwa mas'uulka ka ah wax-barashada, in aay dib u eegis ku sameeyaan nidaamka wax-barashada dalka.

**Waxaa** jirto xikmad Ingiriis ah. Haddii aad rabto in aad bur-buriso qaran; kaliya ka dhig nidaamkooda wax-barashada mid liito "If want to destroy a nation, just spoil its education system"—Asmara shafqat. Sidoo kale haddii aad rabto in aad bur-buriso ummadd waa in aad hilmaamsiisaa tariikhdooda iyo af-kooda.

**"The most effective way to destroy people is to deny and obliterate their understanding of their history.". George Orwell (EducationP-123)**

**Xikmadahaan kor ku qoran; waxaay xaqiiqadii na tusinaayaan halka aan ku socono manta, oo Af-keeynii iyo taariikhdeeynii Qatar ku jiraan**

**Sidoo kale wuxuu yir Salahu diin al-ayuubi:**

"If you want to destroy any nation without war, make adultery and nudity common in the young generation".

**lSalaxu al-diin al-ayuub'**

**"ا ذا كنت تريد تدمير أي أمة بدون حرب ، اجعل الزنا والعري شائعًا في الجيل الشاب."**

"Umadd hadii aad rabto inaad bur-buriso/dumiso dagaal la'aan; ka dhig zinada iyo isqawinta mid caadi ah dhalin-yarada dhex-dooda". Micnaha aan ula jeedno,xikmadaan waxaa weeye in dadka marka aay ka lunto dariiqa hagida sax-daa, qatar aay ugu jiraan in aay u arkaan dhaqanada dadyoowga kale horumar iyo il-baxnimo, sida annaga hada aan ku arkeeyno magalooyinkeena waaweyn, oo dhaqanadii reer galbeedka lagala soo noqday lagu hayo Hotelada iyo meelaha dalxiiska loogu yero oo xeebaha baduhu ugu horeeyaan.

Waxaan ognahay magaalada Hotelada ku yaal, dhaqan xumada badan ee ka jirto, taasi oo ah dhaqanadii laga soo dhax-lay umddaha kale.

Marka aan dib u fiirino oraahdo salaaxu diin, waa mid iska cad in da'a yarta magalooyinka Ee dhanka libis xumada ilbax moodeen, marka aad eegto qaabka ay dharka u labistan(sytle)-ka waxa aay ugu yeeraan, oo aan dhaqan iyo diin midna salka ku heeyn xirashadiisu, iayadoo gebdhihii xirteen dharku dhegan dhan walba, halka wiilashiina timahii

u  xiirteen qaab dhaqan iyo diin ka fog, lebiskiina aad moodo in aay gaalada iyo dhaqanadii reer galbeedka qaabkooda u lebisteen, sida:Shatiga oo la yareeyo si uu kuugu dhego, sirwalka/surwalka oo la gaabsado ama la isku dejiyo oo Qaarkood bac lagu gashto cariiri uu qabyo aawgiis. Arrimahaan dhaqan xumada ayaa ah kuwo sii kordhaayo dhawaanahaan magalada xamar gudaheeda.

Waxaa keenay jahligaan intaa la'eg waa in aan manhaj sax ah oo dhalinta ku hago dariiqa saxdaa la hayn, si' aay u anfacaan umaddooda soomaaliyeed, iyo kuwa kale ee musliiminta caalamka. Sida kaliya ee dabcan loogu hagi karo dhallintaan dariiqa sax-daa ee dantooda aduunyo iyo mida aakhiro ku jirto; ayaa ah in la dejiyo manhaj adag oo ka turjumaayo shareecadeena islamka ee waanagsan iyo dhaqanka soomaliyeed ee ku dhisan asluubta wanaagsan.

**<u>Waxaan kula talinaa wax yabahaan soo socdo dadka mas'uliyiinta.</u>**

1-In lala socdo xarun kasta oo wax lagu barto, tayada macalimiinteeda, manhajka aay dhigaayan, maamulka xarumahaas: dhaqankooda, taariikhdooda, yo heerka wax-barashadooda.

2-In laga soo bilaabo dugsiga Qur'aanka ilaa iyo heerka jamacadda aay dowladdu, ama cidii umaddaan mas'uul ka ah la socoto waxa caruurta lagu baro.

3-In dowladdu dejiso manhaj ku saleeysan wax-barshada casrigaa, kuna saleeyso shareecada islaamka iyo luqadda soomaliga.

4-In xarumaha wax-barashada sida iskuulada iyo Xal-qooyinka cilmiga shareecadda islaamka lagu barto laga dhigo meelo dowladdu gacanta ku heyso qaar badan oo ka mid ah.

# CUTUB 3

## *DHAQAALAHA SOOMALIYA*

SOomaaliya waa dal qani ah, laakiin ay ku habsadeen masiibooyin dowladd la'aan mudo 28-sano ka badan.Tariikh ahaan sida aay ii sheegeen qaar ka mid ah aqoon yahanadii hore(farax Qarr[e]) , dhaqaalaha soomaaliya wuxuu ahaay mid aad u liitay, laga soo bilaaabo markii aan xurnimada qaadanay ilaa iy dowladdii kacaanka oo sida ay ii sheegeen aqoon yahanadu, is bedel weyn ku sameeysay nidaamka dhaqaala, horumar la taaban karana gaarsiisay dhammaan illihii_dhaqaalaha sida:dekedihii, Eerabooradii, beerihii, wadooyinkii,warshadihii iyo nidaamkii maamulka dhaqalaha oo aay ka dhigeen, mid masuq-maasuqa iyo lacag lunsasho lagala dagaalay.

Bur-burkii dowladdii dhexe 1991 ka dib, dalku waxuu galyay jahawarer dhaqaalo(**Economic turmoil**), iyadoo meesha uu ka baxyey bankigii dhexe, oo shaqadiisu ahayd in uu dhaqaalaha ka ilaaliyo labo cudur oo waaweyn; (Inflation iyo deflation) micnahoodu yahay sicir barar; qiimaha badeecadaha iyo adeeg-yada oo kororo mudo dheer(prolong periods), iyo hoos u dhac ku yimaado qiimaha badeecadaha& adeegyada mudo dheer, waxuuna dalku galyey dagaalo iyo bur-bur dhaqaalo oo aad u baaxad weyn.

Intii bur-burkii lagu guda jiray, waxaa jiray ganacsato soomaaliyeed oo u-dhabar adeegay in aay xoogaa dhaq-dhaqaaqyo ganacsi oo aan sidaa u sii buur-neeyn ka bilaabaan gudaha dalka, iyagoo wajahaayey xaalado aad u qalafsan oo uga imanaayey dhankaa iyo Qab-qablayaashii dalku gacanta u galay, dalkana ka dhigay aagag kala xir-

xiran ilaa iyo soo bixitaankii, urur diimeed-yadii dalka soo maray oo cid walba agenda gooni ah wadatay; ila iyo imminkana waxuu wajahooyaa dhaqalaha soomaaliya caqabado badan oo ka heeysto dhanka, isu socodka gaadiidka iyo wadooyinka oo aad u bur-bursan, ayna maamulaan urur-diimeedyo iyo maamulo fowdaa(**Chaotic states).**Xaalado kaste oo dhaqaalaha dalkeenu soo maryey bur-burkii dowladdii dhexe ilaa iyo iminka oo aan joogno 2019, ma jirto ififaalo cad oo dalka dhaqalihiisa loogu dejinaayo, loona sameeynaayo nidaam sax ah oo lagu hagi doono dhaqaalaha dalka soomaaliya guud ahan muddoyinka soo socdo, habka loo qeybsanaayo kheyraadka(resources-sharing), iyo habka loo maamuli doono siyaasada dhaqaalaha.(Economic policy). Kaaga sii daran federal ayaa la qaatay.

Nidaamyo dhaqaalo oo kala duwan ayaa caalamka ka jiro; annagu soomaali ahaan ma caddo nidaamka dhaqaale oo aan ku hagi doono dhaqalaheeyna, xilliyadaan soo socdo. Caalamka waxaa ka jiro seddex(3) nidaaam dhaqaale, haba kala wanaagsanaadaane ‘’**Three Economic systems**’’waxaayna kala yihiin: -

**1-capitalism**: waa nidaam dhaqaale oo aay jiraan shaqsiyad/lahaansho milkiyadeed(private owner ship), illaha wax-soo saarka dhaqalahana(Means of production) ay gacanta ku haayan shirkadaha dalka, saameeynta dowladda ee suuqa ayaa ahan mid xadiddan. Nidaamkaan ayaa loo yaqaan nidaamkii aay aminsanaayeen adam smith iyo kooxdisii ‘’**Classical economists**’’ loo aqoon jiray.Ragaan Waxaay aaminsanaayeen in suuqa faraha laga qaado‘‘faragelinta dowladda laga joojiyo, haddii xitaa dhibaatooyin dhaqaalo aay jiraan asiga ayaa dhaqaaluhu isa sixi doono oorahdoodii(Let the market free; it will be adjusted’’laissez faire, meaning no interference’’).

Kabitaalisam-ku waa nidaam dhaqaalo oo aay isticmaalaan qaar ka mid ah dowladaha caalamka; in kasta uu meesha ka sii baxaayo nidaamkii hore oo aay qabeen adam iyo kooxdiisu, oo nidaamkaan hant-goosadka hada jirro uu yahay mid shaabaho mixed system-ka (Nidaamka isu geeynta). Dowladda iyo shirkaadka ayaa dowr isla mid ah ku lahan howlaha wax-soo saarka, halka dowladdu dejiso qorshaha dhaqaale oo 3 sanadlaa ama 5 sanadlaa.

Nidaamka hanti-goosadka(capitalism) ayeey u qeeybiyaan (pure capitalism iyo mixed capitalism), midka hada caalamku qaar ka mid ah isticmaalo ayaa ahan kan danbe ee mixed capitalism. Caalamka aan hada joogno ma jiraan waxa la dho “free market/ no interference” iyo aragtooyinkii ragii hore ee Gacan qarsoon ayaa suuqa saxdo‘invisible hand corrects the market or market is self-regulating, oo aay ula jeeda demand iyo supply ayaa jaangooynaayo, adeega iyo badeecadaha laka iibsanaayo qiimuhuna waa Gacanta qarsoon’’.

Waxa dhacday in Qarnigii 20 bilaawgiisii, Hoos u dhicii weeynaay ee dhaqaalaha (The Great Depression 1929-30) shaqeyn wayday aragtidii aay qabeen **adam** smith ee ahayd GACANTA QARSOON **(invisible hand**,) uu ula jeedyay qof walbo marka aay wax ku taqasusto, waxaay keenee suuqa waxa aay soo saartay, halkaasna waxaa ka dhalanaayo gor gortan, gor gortankaasna wuxuu keenaa in meel la isugu yimaado ‘‘Equilibruim’’. Danta gaar ayaa keeneyso danta guud (Self-interest brings Collective interest) iyo suuqa waxaa maamulo awoodaha suuqa” Market forces” ama sidoo kale loo yaqaano(**Demand and Supply**) iyo wixii la mid ah, waxaan loo baahday in dowladdu soo farageliso suuqa si’ aay u saxdo Xaladda dhaqaalo xumo ee jirto, aragtidaan(Faragelinta suuqa) waxaa aas aase u ahaay **J.m.k**. Tusaale Dalabka iyo keenista

sidaan ayeey noqonayaan. Keenistu(supply) waa sidaan: **Qs= -300+50p** halka Dalabku yahay: **Qd= 200-25p**, qiimaha sheeyga ee suuqa **pe= $6.667**, halka Badeecadda suuqu lagu kala gatayaay, aay noqoneeyso **EQsd=33.3333** sheey.(Xisaabtaan ma muujin Qaabka aan u xalinay ,lkn waxaad ku xalin kartaa equ**ation method si** aad u hesho Qiimaha iyo badeecadaha la is dhaafsaday).

Caalamka intiisa badan iminka aan joogno ee 21st wuxuu qaatay nidaamka isku dhafka dhaqalaha (mixed economy). Dalalka wali adeegsadaan nidaamkaan hanti goosadkaa; faragelin suuq ayeey adegsadaan marka aay arkaan in dhaqalahoodu wajahaayo sicirir barar xun, ama qiimo dhac daran.

**2-Socialism economic system** (Hanti wadaaga) waa nidaam dhaqaalo oo aay dowladdu mas'uul ka tahay wax-kasta oo quseeyo howlaha dhaqaalaha dalka; saameeynta shaqsiyaadka ee nidaamka wax-soo sarka ayaa ah mid iska xadidan. Nidaam-kaan shuuciyadda ama socialism-ka ma jiraan milkiyad shaqsiyadeed dhammaan illaha dhaqaalaha waa lawada leeyahay (collective owner ship).Nidaamkaanu waa nidaamkii aay ku dhaqmi jirtay dowladdii kacanka ee soomaaliya, waana nidaam salka ku haayo shuuciyada ama madowgii suufiyad iyo wixii qaatay aragtidiisii(secularism) calmaaniga. Nidamkaan ayaa wali laga adeegsadaa wadama badan oo aay ugu tun weeyn yihiin ruushka, shiinaha, Poland, qaar ka mid ah wadamo dhaco latin America iyo Barriga yurub (eastern Eureapon).

**3-Mixed economy**: waa nidaam Dhaqaalo oo inta badan dowladaha caalamku adeegsadaan, waana nidaam aay dowladda iyo shirkadaha gaarka loo leeyahay suuqa isla mamulan, si loo ilaaliyo kobaca

dhaqaalaha; loogana hortago Khal-khal dhaqaale‘Economic shocks’ hadii uu yimado. Labadii nidaam oo Aan kor kusoo sheegnay ee capitalism ka iyo socialism-ku, waa nidaamyo jiro, laakiin sida aay soo warisay qaramada midoobe qeybteeda (social and economic development 2010 ); capitalism-ka hada jiro ayaa ah mid ka duwan kii aragtidii Adam smith iyo kuwii ku aragtida ahaay. Dowladaha adeegsado sida:Egland,United state of America, Switzerland, Germany iyo kuwo badan oo dhaco yurubta galbeed; waxaay adeegsadaan awoodaha faragelinta suuq-yada hadii xaalado dhaqaalo ay dhacaan(faro-gelin xadidan oo ka duwan aragtidii ragii aas-aasay aragtida hanti goosadka’classical economics’’ ee **ahayd suuqa yaan la fargelin asaga ayaa isa saxaayo**) Hadana loo yaqaan; kalasikada cusub (Neo classical economy Established in1876 m).

Sida aan kor ku soo sheegnay socialism (nidamkaan hanti wadaaga) ayaa asaguna ka duwan kii hore ee **Karli Marxism** (Karlik maarkis) iyo wixii la aragti ahaay; iyado oo aay dowladaha hadda isticmaalo aad moodo marka aad fiiriso nidaamkooda dhaqaale, in aay ka jiraan shaqsiyad milkiyadeed; ama hadii aan si kale u dhaho shirikaadka shaqsiyaadku waxaay leeyihiin saameyn muuqato oo dhanka wax soo saarkaa. Tusaale shiinuhu waa dowladd shuuciyad ah, laakiin wax-soo saarka shiinaha waxaa qeeyb aad u weyn ka qaato shirkado kala duwan oo soo saaro badeecadaha qeeybaheeda kala duwan. Shiinaha sida aay soo warisay hay’adda lacagaha Ee IFM, waxaa ka howl-galo 4,000 oo shirkad oo gaar loo leeyahay ‘’private companies’’, soona saaro sheeyo kala duwan (IFM Report2010).

Dalka laabad ee shuuciyada hooyga u ah; waa rush-ka, sida aay soo werisay CNN-ka mareeykan 2-june 2017-kii, shuuciyadii bur burkeedii

ka hor 29-august 1989 dalka rush-ka kama aaysan jirin wax milyeneeyro ah(millionaires), laakiin hada ilaa 110 milyineer ayaa ku nool, taasi oo ah marqaati cad in nidaam-yada dhaqaalaha caalamka ee waqti xaadirkaan aay ka duwan-yihiin kuwii aay ku abtirsanaayeen sida shuuciyada ama hanti-gosadka. Si' kastaba arrinku ha noqoyee anagu soomaali ahaan, xagee baan rabnaa in aan nidaamkeena dhaqaalaha ku hagno? Nidaamkee ayaan qaadanaa, haddii aay nidaamyo dhaqaale oo kala duwan ka jiraan caalamka, cid walbana arragti siyaasadeed ama caqiido ku dooratay kan ay u aragto in uu u adeegaayo danaheeda?

Dhaqaalaha soomaaliya waxuu u baahanyahay in loo dejiyo, nidaam dhaqaalo oo si' aad u cilmiyeeysan looga fikiray,kuna dhisan shareecada islaamka iyo Aqoonta casrigaa ee aan ka soo horjeedin diinta islaamka.

---

**UMADD KASTA WAXAAY LEEDAHAY KHEEYRAAD U GOONI AH.**

Ummadd kasta oo calamkaan ku nool wuxuu allah siiyey kheyraad kala duwan.Hadaba ilaha dhaqaale ee dal yeelan karo ayaa loo qeeybshaa seddex nooc; haba ku kula duwanaadano dalalkuyee, waana sidaan: (3-**Economic resources**):

**1**-Agricultural resource (kheyraadka dhanka dhul-ka laga helo).

Agricultural sector ayaa waxaa loo sii qeybsha ilaa iyo seddex qeeybood.

**A**-farmers: Beeraha qeeybahooda kala duwan; sidoo kale waxaa lagu dhaha Af soomaaliga qadiimigaa (Qodato).

**B-**fishing, waa kaluumeysiga iyo waxii la xariiro ee kheyradka badda (Dabato).

C-Livestock: xoolaha nool qeeybahooda kala duwan (Raacato)

**2-Industry** (sinaaciga iyo wixii la xariiro, secondary sector)

3**-Services**: oo ah halka ugu danbeeyso oo dal horu- mar ka gaaro.

Sidoo kale af-ka qalaad seddex-daan illo dhaqaaleed waxaa lagu soo koobaa sida tan: **1-primary sector**, **2-Secondary sector**, **3-Tertairy sector.**

Haddii an wax-yar dib ugu noqdo seddex-daan illo dhaqaaleed, ee ummad yeelan karto haba ku kala duwanatee, soomaaliya maleedahay seddex-daan illo dhaqaale? Dabcan su'aashu waa iska caddahay oo jawabtu wa haa!

Allaah ummaddeeyna soomaaliyeed wuxuu ku galadeeystay kheeyraad aad u farabadan oo aay u sii dheertahay in aan ku naal, meel caalamka muhiimad gooni ah u leh, laakiin waan ka **qaajoonahay/bahanahay waana ka tahriibna**, dalkaan lahan seddex-da illo dhaqaleed oo aan kor kusoo xusay. Ilaah ma dulmiyo adoomankiisa; laakiin iyagaa naftooda dulmiyo. Haddii soomaaliya leedahay kheyraadkaan laakiin aay gaajo, qaxooti ,qax, uga jirto muxuu micno lee yahay kheeyraadka aad ku faaneyso?. Sida aan wada ognahay dalkaan cadaw badan ayuu leeyahay, oo mid walba u hanqal taagaayo in uu gacanta ku dhigo dhaqaalahaan aan lahayn cid u fikirto, oo dhisato dowladd adag iyo nidam dhaqaalo  oo ka difaaco cadawgaan.

Waxaad arkeeysaa in anaga oo aan amnigii xamar ilaashan Karin, iska daay baddo ama xududaha dhulkee, Qandaraasyo shidaal qodis la

geleeyno shirkaad maafiya hanti boob ah (Economic hit man), taasi oo u muuqato in aysan jirin aragti ku dhisan allah ka cabsi iyo dadnimo tona(**resource curse can occur**).

---

Dabcan Qof walba oo damiir leh waay jeceshahy in khayraadkeena aan la soo baxno; lkn waxaa ka horeeyo Amni iyo Shuruuc adag oo ilaaliso Khayraadka umadda in la helo dalka si guud.

### Qorshaha dhaqaalaha soomaaliya sida lagu horu marin karo.

Soomaaliya waa dal Qani ku ah seddexda illo dhaqaale, ee aan soo sheegnay, laakiin waxaay u baahan-tahay in hab cilmi iyo aragti islaamnimo ku dhisan loo dejiyo, nidaam adag oo loogu xafidaayo umaddaan kheeyradkeeda loogana faa'ideynaayo.

Waxaan isku dayi doona in aan soo jeediyo habka ay igula wacan tahay in lagu hor marin karo dhaqaalaha dalka, iyado oo aan maanka ku haayo amniga oo ahan laf-dhabarka dhaqaalaha kana dhigay buugeeyga wixii ugu horeeyay, oo aan isku soo dayey sida wax-looga qaban karo, soona bandhigay qodobo igula haboonaaday amniga sida lagu sugi karo iyo cidda laga rabo in aay wax-ka qabato.

### Qorshaha dhaqaalaha soomaaliya wuxuu igula haboon yahay in sidaan loo kala hor-mariyo

**1**-In la dhiso guddi dhaqaale oo soomali ah; khuburo dhaqaalo-yahanaa iyo culimada isugu jirto, si dhaqaalo isu dheeli tiran dhanka horu-marka casriga aan joogno iyo shareecada islaamka loo helo ''nidam dhaqaale oo islami ah'' (Islamic economic system).

**2-june 2018** kii waxaa la doortay 9-xubnood oo lagu sheegay in aay yihiin guddiga dhaqalaha soomaliya. Isla gudigaan waxaa ku jiroo afar

ajnabi ah; go’aankaas ayaa waxa iiga muuqato dadnimo xumada na heeysato oo aanan rabin, in aan dhaqaalo ahaan, siyaasad ahaan iyo maamul ahanba u madax-banaa-naano, howlaheyna dalnimo iyo dowladnimo.

**2**-in la hor mariyo kaabayaasha dhaqaalaha oo aay ugu horeeyaan: wadooyinka, biyo xireeenada, awood koronto oo raqiis ah, biyo nadiif ah, ka caawinta beeraleeyda qalab casriga ama bacrimayaasha (technological equipment fertilizers), furida xarumo taba bar” vocational training” daweeynta xoolaha cuduradda ku dhaco si’ aan ula tar-tano dowladda austrailia ee suuqa khaliij-ka carabta, ee aan markeeynii horeba awood yareeyn ama xoolaheeyna caafimaad daro laga sheego, hardan ganacsina naga dhaxeeyay.

**3**-Sidoo kale dowladda soomaaliya ama dadka madax-da ka ah/ noqon doono waxaan kula talina; Xoojinta wasaaradahaan soo socdo iyo shaqo gelintooda:

1-Wasaaradda beeraha

2- Wasaradda xanaanada xoolaha iyo daaqa

3-Wasaradda ganacsiga iyo warshadaha

4-Wasaaradda amniga dalka(marka aan amniga ku soo deraayo meeshan’ amnigu waa muhiimada kowaad ee nolol kasta ).

5-Wasaaradda maaliyadda oo aas-aas u ah dhaqaalaha dalka

6-In ciidamadii badda la xoojiyo, lana howl-geliyo si aay u ilaaliyaa xeebaha soomaliya.

Tusaale: dowladdu waa in aay 4-markab oo labo kuwa ciidamada yihiin iyo labo kaluumeysi soo amahataa.Amahataa marka aan lee yahay, waxaan ognahay miisaaniyada dowladda ee iska yar.Waxa aay dowladdu jaanis yaal badan u heeysataa in aay ka faa'iideeysato, dowladaha danaha ganacsi iyo mida srategetiyadeed ka lahan dalkaan in aay ka soo amaa-hato afartaa markaba, ama sida aan wada ognahay dalku wuxuu lahaay maraakiib kaluumeysi iyo kuwo ganacsi, oo aay ugu wardanbeeysay dalka yaman, lana soo warqaaday xilligii dowladii madaxweyne xasan sheikh in soomaliya dib u soo ceshaneeyso maraakiibtii dalku laahay oo sida la sheegay nin reer yaman ah heysto, laakiin warkoodii aan sii maqlin xilliyadaan danbe, in aay dib uga soo iibsato ganacsadahaas si dib loogu dayactiro.

Dowladdu waa in aay soo gadataa ama soo amaahataa 4 markab oo kala ah: 2-markaba oo kaluumeeysi iyo 2 ciidamada baddaa, intaas ka dibna kala geysaa 2-markab xudduda badda Kenya ee (ras-jubba) oo isugu jirro mid ciidan iyo mid kaluumeeysi. Halka 2-da Kale ee soo harteyna la geeynaayo badda **cas** meesha aan xuduuda kala wadaagno; iyado oo aan sida aan horay usoo xusayba wasaraddaha ganacsiga iyo tan kallumeeysiga laga rabo in aay suuq geeyn u sameeyaan, kallunn-ka iyo wax-yaabaha kale ee laga soo jilaabto badda sida: ya-xaas-ka qeeybihiisa kala duwan, ara-goostada qeeybaheeda kala duwan, nibirigga qeeybihiisa kala duwan, kallun-ka qeeybihiisa kala duwan sida tunaha, iyo kheeyraadka kale ee laga jilaabto badda, kadibna lacagtaa adag ee laga hello dib loogu maal geliyo dalka illahiisa dhaqaale ee kale sida: dhisida warshadaha iyo rakabidda qalabka ama maraakiib lagu ilaalinaayo badda dalkeeyna qeeybaheeda kala ah: bada gudaha , badda xigta ama aagaga gaarkaa ee dalku uu

leyahay(Exclusive Economic zone) iyo biyaha degaandega(Continental shelfs) si aan uga faa'iideeysano badeeyna.

**Fiiro gaar ah: waa** muhiim in la ilaaliyo Noolaha badda ee sii daba go'aayo sida **Nibiriga**. Waxaan wada ognahay in noolaha baddu u bahan yihiin in la ilaaliyo sida kuwa berriga loo ilaaliyo, loogana faa'iideysto si fiican(no overfishing).

Kheeyraadka umadd leedahay waxaa sido kale loo kala saara labo qeeybood oo kala hana**: -**

**1-Renewable resources** (Kheeyraadka dib loo cusbooneeysiiyo) haddii si cilmiyeeysan loo adeegsado micnaha si' xad dhaaf ah loo isticmaalin (over consumption) sida: dhaqasha xoolaha nool, beeraha, kallumeeysiga, iyo keymaha waxaa sidoo kale jiro kuwa kale oo loo yaqaan tamarta nadiifkaa(clean energy) oo aay ka mid yihiin Dabeylaha, illeyska Qoraxada iyo Hydroelectric power-ka laga dhaliyo biyaha wabiyadda, baddaha ama waraha/biyo xireenada.

Illahaan dhaqaale waxaa loo yaqaan kheyraadka dib loo cusbooyneeysiin karo, micnaha haddii si wanaagsan loo adeegsado waqti dheer jirri doono.

**2-Nonrenewable resources** (Kheyraadka dhamaado) waa kheeyraadka ku xiran zaman cayiman, hadii xitaa si' wanaagsan loo adeegsado inta aay jirayaan waa waqti yar. kheyraakaan waxaa ka mid ah: Macdanta qeeybaheda kala duwan sida: dahab ka(Gold) diamond-ka, copper-ka uranium-ka, Gypsm-ka, iyo silver-ka (Filadda) ama saliida qeybaheeda kala duwan: Gas& oil-ka.

Intaas aan kor ku soo xusay iyo kuwo kale oo aan sheegin ayaan la wadaagnaa caalamka, laakiin waxa noo sii dheer soomaali hadii aa nahay mid seddexaad oo aan caalamku heysan intiisa badan wadamada kuleeylaha dhaco mooyane, muxuu yahay kheyraadkaas?

Waa kheeyraad dabiici ah micnha ka duwan labadaan kor aan ku soo xusay, waana quwada qoraxadda oo looga faa'ideeysan karo wax-yaabo badan. Marka waxaan dhihi karaa soomaali waxaay dheer tahay wadamo badan oo aan maanta moodno in aay jano yihiin micnaha da'yartii dalku badaha ugu dhamaadeen khayraad badan. Qaarkood ma heeystaan  xitaa labo ka mid ah khayraadka aan ku soo xusnay dalalka loo tahriibo.

Cadd-ceeda ayaa waxaa loo adeegsan kara, lagana dhalin kara wax-yaabo badan oo aay ka mid tahay tamarta nadiifka ee korontada loo bedelo(al-daaqa-al-shamsiyah), anaga oo dhugta ku heeyno qeeylida kululaashada caalamka ka tagan taasi oo loo aaneeynaayo wasaqeeynta ka dhalay isticmaalka waxa la isku yiraah-do (**fossil-fuel burning**) wax-yaabaha la gubo oo aay naftadu ugu horeeyso. Is bedalka cimilada ayaa ah arrin weeyn oo calamku ku baaqaayo in laga wareegsado adeegsiga wax-yaabah la gubo, loona wareegsado tamarta nadiifkaa sida dabeeysha(wind) &cadd-ceeda (solar system). Hadii aa nahay soomaali anagu allaah ayaa nagu galadeeysatay cadceed iyo dabeelo joogtaa. Dalalka qaar Humidity ayaa ku badan (Dabeylo ma lahan).

Sida aay soo warisay hay'adda UN-ka u qaabilsan dhanka cilmiga is bedelka cimiladda **INTERGOVERMENTAL PANEL ON CLIMATE CHANGE**(**IPCC**) iyo Hay'adda NASA ee sahminta hawada sare ee mareeykanka; cimilada caalamka ayaa is bedel weyn

uu ku dhacyay 2 baddii tubanaad ee ugu danbeeysay, qiyaastii 6% , iyadoo loo aaneeynaayo heer-kulka kordhaayo waxa aay ugu yeeraan maadada gaaska cagaaran oo sii kordheeyso(Greenhouse Gaseous), loona bahan yahay in si' wada jir ah looga hor tago diir-naanshada caalamka sida ugu dhaqsiyaha badan .Diirnaanshada caalamku waa xaqiiqo jirto lana defiri Karin.

***Dhaqaalaheeyna waxaan u kala saraa labo qeeybood***

**1**-Qeeybta Agriculture-ka iyo wixii la xariiro af-ka qalaadna loo yaqaan (primary sector), sektar-ka dhaqaale ee aas-aaskaa maadaama nolosha oo dhan ka soo bilaabato wax-yabaha aas-aaskaa sida beerashada dhulka si cunto loo helo, hooy loo helo, dhar loo helo. Agricultural sector waa waax-da laf dhabarka u ahan dhaqaalaha ee maamushu dhammaan qeeybaha kale ee dhaqalaha. Agricultural sector waxaa hoos yimaado seddex ilo dhaqaalo oo aad u muhiim ah gadaalna aan ka sheegi doono, Lakiin su'aashu waxaay tahay anagu soomaali hadii aa nahay seddex-daan illo dhaqaale sedee ayeey u shaqeeyaan? Caqabadaha heeysto maxaay yihiin? Ya mas'uul ka ah seddex-daan qeeybood ee la isku dhaho Agricultural sector in aay hormariyaan?

Marka hore waan kala saareeynaa seddex-dan illo dhaqaale ee la isku dhaho agricultural sector Waxaayna kala yihiin:-

**A-farmers (Beeraha).**Waxaan ognahay muhiimada aay beeruhu nolosha u leeyihiin iyado oo aay dalalka soo koraayo beeruhu ka ciyaraan doowr weyn wax-soo saarkooda dhaqaale. Inta badan dalalka soo koraayo kuwa la isku yiraah-do wax-soo saarkooda dhaqaalaha ma ahan mid ka sareeyo qutul-daruuriga(Agricultural subsistence); oo intooda badan dalaga aay soo saaraan nolosha qoysaskoodaa ayaa lagu

maareeyaa, halka wadamada horumaray, ‘‘warshedaha leh aay u soo dhoofiyaan ama ku deeqaan dunida seddexaad cuntada ay soo sareen kadib markii aay dabooleen baahidoodii gudaha’’.

---

**Wax-soo saarka dal ee dhanka beerahaha ayaa soo maro seddex xaaladood.**

**1-Agricultural subsistence** (Qutul daruuri ayeey la dagalamayaan, micnaha nolosha aas-aaskaa).

**2-Self sufficienty** (Cunto ku filan ayeey heystaan laakiiin wax-doofin **ma gaarin)**

**3-Agricultural surplus** (cunto dheeraad ah ayeey heystan, waa dalalka wax dhoofiyo ka dib markii aay daboolidda baahidooda gudaha).

Su’aasha is weydiinta mudan ayaa ah; anaga soomaali ahaan xagee wax-soo saarka beeeraheeynu uga jiraan seddex-daan xaaladood? Jawaabta ayaaa dabcan u eg in aan qeeybta kobaad ka mid nahay, laakiin aan ka sii hooseeyno xaga wax-soo saarka wadamada dunida seddexaad lagu magacabo; marka aan fiirino shaqada sector-ka beeraha soomaliya. Soomaaliya waa dal qani ku ah beeraha, 12-ka biloodna la beeeran karo, iyada oo aan wax-kala go’ah gelin, laakiin aay heystaan caqabado dhan amni iyo maal-gashi xumo u badan. Beeraha soomaaliya Waxaa kale oo si weeyn u dhibaateeyay wax-soo sarkooda hay’addo dagaal adag kul jiro, oo marka qof-ka soomaaliga wax soo saarato, lagu qiimo jebiyo dalag laga keenay dalalka waaweyn, si billaash ahna loogu qeeybiyo dadka Barakacaayasha ay ku magacaaban si’ loo cuuryaamiyo dadka ay usoo go’day dalagyada kala duwan xilligaas.

Hay'addaha qaramada midoobay kuwooda u qabilsan gar-garka bini-aadanimada, sida:WFP.FOA,USAID,UKAID,NORWEGINAS AID ayaa cuur-yaaamin ku haayo beeraleeyda soomaaliyeed ee markoodi horaba dhibaatooyin kale ka heeysteen xaga wax-soo saarkooda, sida: qalab yari, bacrimiyaasha oo aaysan haysan ,cuduro ka baa-bi'yo dalaga, biyo ku soo fataho , roob-yari, webigii oo iska go'o, amni xumo jidadkii ay iska xirmaan, iyo dalaga aay soo saraan mid la mid ah oo laga soo dejiyo dekadaha dalka (**no protectionism**).

Hadaba anigoo soo koobaayo dhibaatada heysato dalkeena dhanka wax-soo saarka beeraha, oo aan soo sheegnay iyo kuwa kale oo ka badan intaas; ayaan abaa in aan ku dhiiri geliyo dowladdeena in aay la timaado siyaasado cad oo lagu hor-marinaayo beeraha si aan u helno waxa af-ka qalaad lagu yiraah-do (food security) damanaad cunto.

Dalkeenu waa dal qani ku ah dhul-beereed; laakiin aan lahayn cid ka difaacato cadaw-gaan kala duwan ee la dagaashan si guud caalamka seddexaad wax-soo saarkooda beeraha; dagaal ba'ana ku haayo beerahoodii si aay suuqa caalam ee wax-soo saarka beeraha u maamulaan (**Dominance of world agricultural commodities**).

Waxaan kula talinaa madax-deeyna in aay u turaan dadkooda iyo dalkooda, allana uga baqaan mas'uuliydada saran oo aay xooga saaraan sidii aan damaanad cunto oo buuxdo u gaari lahaayn, si' aan uga maarano waxa loogu yeero(Humanitarian Aid). Umma baahnin cid aan allah ahayn oo kheeyraad kasta ayaan qani ku nahay; laakiin maskax-da ayaan ka qaawanahay, micnaha dad aan nolol aduunyo iyo mid aakhiro heysan ayaan aqoon iyo horumar moodnay in aay heeystaan.

Dowladdu waa in aay shaqo gelisaa wasaarada beeraha si xoowli ah si aan mudo gaaban gudaheed damaanad cunto u gaarno.

---

## Wasarada Beeraha maxaa looga bahanyahay?

**1**-Beeraleeyda waa in aay ka taageertaa qalab casri ah sidii aay u heli lahaayeen, iyo bacrimayaashii beeraha(fertilizers)

2-Waa in aay u raadisaa amaahyo fudud oo dulsaar ka madax-baan

3-Qiimaha dalaga suuqa waa in aay jaan-gooysaa (price support)

4-Waa in aay soo saartaa sharciyo mamnuucaayo dalaga ka soo baxo dalka gudihiisa ee la soo dhoofiyo (Import substitution)

5-Waa in aay xadidaan gar-gaarka hay'addaha Qaramadda Midoobe, ee dalka gudihiisa.

6-Waa in aay furtaa xarumo lagu tabo-baraayo beeraleeyda,soomaliyeed.

7-Waa in aay dhistaa biyo xireeno si looga hor tago dhibaatada fatahaada wabigu sameeyo xilliyada roobab-ka, loona isticmaalo biyahaas xilliga abaaraha ama loo weeciyaa gobaladda kale oo aan wabigu marin si aay uga faa'ideeystaan biyahaas dhanka wax soo saarkooda beeraha.

8-Waa in aay ka cawisaa wasaaaradu beeraleeyda sidii aay caya-yaanada dalaga baa-bi'iyo dawo ugu heli lahay, aan bini' aadamka dhibaato u gudbineeyn.

9-Wasaaradu waa in aay suuq geyn caalami ah u sameeysaa dallaga dalka; iyada oo la kaa shaneeyso wasaradaha aay quseeysa arrimahaan ee dibada iyo ganacsiga.

B-livestock: Xoolaha nool.Dhaqashada xoolaha nool ayaa laf dhabar u ah dhaqaalaha dadka soomaaliyeed; iyada oo aan si xoog leh u dhaqano xoolaha seddex-dooda qeybood meel kasta oo ka mid ah dalka. haba ku kula bad naadaano gobalada soomalidu. Dhoofka xoola ayaa qeyb weyn ka qaato GDP dalka; oo lagu qiyaaso in aay ka yihiin 40% wax-soo saarka dalka ee GDP .Laakiin xoolaha nool oo ah laf dhabarka nolosha caadiga ee malayuun soomali ah ayaa xilliyadaan caqabado badan wajahooyo, oo aay ka mid yihiin; dalalkii aan u dhoofin jirnay xoolahaan oo dhawaanahaan xoolaheena xanibaad xaga caafimaad daradaa saaray, iyada oo aay hoos u dhaceen xoolihii aan geeyn jirnay suuqaqa dalalka khaliijka-carabta .Dhibaatada soo wajaheeyso xoolaha soomaalida ee dhanka gudaha ayaa waxaa ugu weyn abaaro iyo cuduro is biirsaday, sababna u noqday in aay hoos u dhac weeyn ku yimaado tiradii xoolihii aan u dhoofin jirnay dalalkaan khaliijka carabta 2011-2018.

Hadaba wasaradaha aay Quseeyso Ee xanaanadda xoolah iyo dhaqaal-kooda, waxaa looga baahan yahay in aay wax-weyn ka qabtaan dhibaatooyinka naga soo wajahaayo suuqa xoolaha soomaaliya ee dalalka carabta. Sida aan ognahay wadanka tar-tanka xaga dhaqashada xoolaha ee suuqa khaliij-ka carabta nagu cariirinaayo ayaa ah Aawstareeliya iyo dalal dhaco koofurta latiin ameerika oo sida la sheego xoogaa xoolaha keeno suuqaqa jaziiradda carabta.

Wasarada xanaanada xoolaha iyo daaqa ayaa looga bahan yahay in aay si deg-deg ah u hormariso xoolaha soomaaliya:caafimaadkooda, cuntadooda, biyahooda, iyo dhoorista bey'adda aay daaqaan iyada oo sameeyneeyso (Seerooyin) waaweyn oo marka aay abaaro dhacaan lagu bad-baadiyo xoolaha, calafna looga dhigo.Wasaaradu waa in aay

horu-marisaa daaqa xoolaha, iyadoo sharciyo ka soo saareeyso lahaanshada dhulalka ama sida dhulalka loo maamulaayo, Horumarinta ceelasha biyaha si' aan suuqa khaliijka carabta supplyer-ka maaamulo u noqono, halkaas oo lacagta adag ee aan ka soo xareeyno dib loogu mal-gelinaayo qeeybaha warshadaha iyo wax-soo saarka casriga.

Dalka si' guud waa in loo helaa Qorshe gobal walba wuxuu ku fiicanyahay lagu hor-marinaayo, loona qeeybiyaa dhulka meelo daaq ah (Reserve land) dhul la beerto ,iyo meelo warshadaha la geeyo.

**C-**fishing; qeeybta ugu danbeeyso ee agricultural sector la isku yiraahdo waa kallumeeysiga /jilaabashada bada illah noogu nimceeyay taasi oo kheeyraad kala duwan ka buuxo laakiinse hada aan u bahan nahay in aan soo saarano kallumeeysiga qeeybihiisa kala duwan sida :Mallay-ga/kalluunka qeeybihiisa kala duwa, aara-goosatada iyo xayawaanada kale la jilaabto ee badda ku nool si aan uga faa'ideysano marka hore kheeyradka kallumeeysiga la xariiro ka dibna u gaarno tilaabtada labaad oo ahan in aan shidaalka, saliida, luulka iyo qalabka macdanta kala duwan ee badda hoosteeda ku jiro ula soo bax-no, anaga oo awood iyo sharciyo aan baddeeyna ku ilaashano heeysano. Wasaradda kaluumeeysiga iyo kheyraadka bada hadii aay jirto waa in aay si deg deg ah uga howl-gashaaan howshaan adag.

Sida aan horay u soo sheegayba wasaaradu waa in aay soo iibsataa iyadoo kaa shaneeyso cid allale iyo cidii maslaxdeeynu ku jirto afar Markab; oo labo yihiin kuwa ciidamada badda oo aad u qalabeeysan , halka labada kalina yihiin maraakiibka kalluumeeysi oo heeysto

qalabkii qaboojiyaasha, iyo kan kalluumeeysiga. Afar- taas markab waa in lakala geeyaa meelahaan soo socoto: -

**Labo Markab** waa in la geeyaa badda cas, labada Kalena  bada Kenya halka aan xuduud beenaadka kala wagaadno, si aay uga difaacaan dalkaan kuwa kaluumeysiga sharci daradaa ku xado kheyraadkeeyna dhanka bada cas iyo bada hindiyaan ooshiyaanka.

Wasaaradu sidoo kale waa in aay ka cawisaaa kaluumeeysatada soomaliyeed in ay helaan qaboojiyaal, suuq geeyna u sameeeysaa wax-soo sarkooda.

wasaaradu waa in aay ka furtaa dalka gudihiisa warshadiihii kallunka qaar ka mid ah si' wax-soo saarka kallumeysiga loogu helo suuq gudahaa& mid dibada.

**Wasaaradu waa in aay qadaa tilaabahaan soo socdo**:

1- Waa In aay mam-nuucdaa iyadoo adeegsaneeyso tacriifad ama siyadadaha ganacsiga (trade policies) sida: ‘’tarrif or Quota regulations’’si ay meesha uga saarto in kaluun dalka gudihiisa laga soo saaro, la soo dejiyo(imported).

2-Wasaaradu waa in aay qorsheeysaa, qaabka loo kaluumeysanaayo, meelaha laga kaluumeysan karo, maal maha la kaluumeysan karo, si loo ilaaliyo taranka kaluunka iyo naasleeyda kale ee la jilaabto.

3-Wasaaradu waa in aay dhistaa xarumaha lagu tabo baro dadka xirfadaan ka ganacsado, si kor loogu qaado wax-soo saarkooda.

4-Wasaaradu waa in aay sameeysaa wacyi gelin dadka soomaalida lagu fahamsiinaayo muhiimadda uu leeyahay kaluunko.(public awareness).

**2-Industry sector**: **qeeybta labaad** Ee illaha dhaqaale ee dal yeelan **karo** ayaa ah qeeybta sinaaciga, taasi oo aan falaqeeyn doono sida aay ugula haboontahay in loo wajaho madaama aan ka mid nahay dunidda soo koreeyso (World Economic development or emergency countries) ee u baahan in aay si xoogle u maal gashadaan sektarkaan.

Qeeyta labaad ee tiirka dhaqaalaha ayaa loo yaqaan sinaaciga/farsamada iyo wixii la xariiro. Qeybta warshadaha iyo sinaaciga ayaa u bahan dalkeena gudahiisa, in si tar-tiib-tar-tiib ah loo hor-mariyo; khaasatan in dhanka warshadaha yar-yarkaa la dhiiri geliyo sidii aay dalka uga hana qaadi la haayeen taasi oo aan amin sanahay, in aay abuuri doonaa shaqooyin badan. Warshadahu waa laf-dhabarka dhaqaale ee dal uu leeyahay micnaha tiirka dhaqaaluhu ku taaganyahay.Wax kasta oo nool ama aan nooleyn waxaay leeyihiin aas-aas (tiir) ay ku tiirsan yihiin iyo saqaf ka sareeyo.Tusaale:dhulku waa aas-aaska nolosha noolaha, cirkuna waa saqafkii ilaalinayey noolaha ku nool dhulka dushiisa oo bani aadanku ugu horreyo.

Haddii aan si kale u dhahno; shahaadateeynku waa aas-aas soo gelitaan diinta islaamka, salaaduna waa tiirka islaamku ku taagan yahay; halka difaaca diinta islaamkuna aay tahay saqafkii sare ee ilaalinaayey/difaacaayey diinta&dadka islaamka.

Hadii aan ka soo hadalnay **primary economics** oo ahaay Agriculture-ka iyo wixii la xariiro, in aay yihiin aas-aaska dhaqaalaha , warshadaha iyo sinaaciguna waa tiirka dhaqaaluhu ku taagan-yahay, taasina waxaa marqaati u ah dalalka la isku yiraahdo wadamada horu-maray, waxa aay ku horu-mareen ma ahan dhanka wax-soo saarka beeraha ee waa dhanka farsamada casrigaa, halka Saqafka dhaqaalahu uu yahay adeega

(**Services),** wadamada u gudbay heerka seddexaaad ee illo dhaqaale, ee dal yeelan karo, ka dib markii aay soo mareen primary &secondary sectors( Sektiriska Beeraha iyo kan Warshadaha).

Anagu soomaali haddii aa nahay ma soo saran Karno cunto nagu filan iska day, warshado iyo wax-ka sareeyee; xaalada hadda aan ku jirno hadda.

**Wasaarada Ganacsiga** iyo warshaddaha waxaa looga baahan-yahay in aay la timaado siyasaddo lagu hormarinayo warshadihii dalka si aan uga maarano wax-yaabaha lagu soo saari karo dalka gudahiisa ee la soo dejiyo.Wasaaradu waa in ay soo saartaa/qortaa qorshaha ganacsiga gudaha iyo dibadda micnaha siyaasadda ganacsigaa gudaha iyo dibadda(Somali domestic and foreign trade policies) si' loo helo shuruuc ilaaliso warshadaha yar-yarka ee dalka gudihiisa ka howl-gelaayo; ilaa iyo inta aay awood aay kula tar-tamaan shirrikaadka caalamka ay ka gaarayaan.(Infant industry protection act).

Wasaaradu waa in aay ka shaqeeysaa sidii warshedo yar-yar iyo xitaa kuwo waa weyn uga hana qaadin lahaayeen dalkaan gudihiisa, iyadoo a**deegsaneeyso siyaasadahaan.**

1-Wasaaradu waa in ay canshuur dhimis usameeysaa wershadahaas ama canshuur la'aan ka dhigtaa mudo gaaban; si loo dhiirigeliyo ganacsatada soomaliyeed iyo kuwa ajnabigaa ee rabo in aay maal-gashadaan dalkeena.

2-Waa in aay soo saartaa sharcigga ilaalinta warshadaha gudaha ee soo koraayo (infant industrial-protection) Ee lagu ilaaliyo shirkaadka hada soo koraayo.

3-Wasaaradu waa in aay si xoog leh ula shaqeeysaa waaxaha kale ee dhaqalaha dalka wax-soo saarkiisa sameeynta ku leh; sida was araddaha: Xanaanada xoolaha, kallumeysiga, beeraha iyo, maaliyadda.

---

4-Wasaaradu waa in aay ka ilaalisaa dalka in aay soo galaan cuntooyinka /daawooyinka dhacay ama quality ahan liito, ama daroogooyinka dalka laga soo geliyo dekadaha iyo xuduudaha dalka sida; khamriga jaadka, sigaar-ka iyo drugs-ka kale ee maan dooriyaashaa, iyadoo soo sareeyso sharciyo iyo ganaax-yo qabanaayo dadka how-lahaan lagu arko. Waxaan wada ognahay in dekadda mugdisho oo aay hada dowladu si buux-do u maamusho laga soo dejiyo khamri iyo daroogooyin kale mana ahan warkeenu, edeeyn kaliya, balse waa macluumaad dhab ah oo aan marqaati ka noqonay, falalkaan ka dhankaa shareecada allah iyo dhaqanka soomaaliyeed ee wanaagsan.

***DHIBAADATADA QAADKU KU HAAYO DHAQALAHA IYO BULSHADA***

Dalkeena dhaqaalahiisa wax-yaabaha cuur-yaamiyey waxaa ka mid ah qaadka, oo aad moodo in soomaalida diintu fartey in aay cunaan.

Qoys somaaliyeed ma jiro, ilaa iyo hal ama labo ayaa ka cunto, iyada oo qarashka ku baxo oo aay Kenya la noqoto maalin kasta uu gaarayo isku cel-celis ahaan $300,000 kun, hadii aad ku dhufato 30 maalin waxaa kuu soo baxeeyso 9-milyan oo dollar bil kasta, sanadkiina waxaay noqoneeyso $**108,000,000** milyan($108 million); waaa 30% misaaniyadda dowaldeena ee hadda 2020.

Drugs-kaan qaadku waa mid ka Qatar/halis badan drugs-ka kale marka laga eego dhanka qarash-ka, waqtiga iyo bur-burka qoysaska. Xitaa gaalada khamriga cabaan ma ku lumiyaan inta waqti oo aay ku

lumiyaan dadkeenu daroogadaan, dadnimadoodii iyo xoolahoodii wax-yeeleeysay .

Dowladdu waa in aay la timaadaa qorsha cadd oo looga hortegaayo drugs-ka dhammaan, khasatan kan qaadka oo aad moodo in uu dadka cadi u noqday in aay cunaan, xitaa reer-magaalnimo moodeen cunistiisa.

Wasaaradda ganacsiga iyo warshadaha ayaa khaasatan dalka wax-soo saarkiisa iyo wax-yabaha uga soo dego dalka dibadda mas'uuliyad ka saran tahay, iyadoo la kaa shaneeyso wasaardaha kale ee sida: dekadaha iyo gaadiidka, amniga, maaliyadda &Diinta, waa in aay si wada jir ah u shaqeeyaan si' loo ilaal-liyo dhaqalaha iyo caafimaadka umaddaan. Jaadka ayaa noqonaayo kan ugu Qatar-ta badan wax-yaabaha dalka laga soo geliyo dhanka dibadaha, bad iyo berriba; marka laga eggo wax yeeladiisa qarsoon ee aan dadku wada fahmi Karin. Badankeena caadi ayuu nala yahay cunistiisu, dhaqan ahaana waan ula qabsanay. Qaadku waa mid aan si fudud looga reebi Karin, dadka cuno oo wuxuu ku noqday dad badan dorooogo qabad (Drug addiction) laakiin ttilaabooyinka furan ayaa noqonaayo in tacrifadda (**Tarrifs)** lagu kor dhiyo si' xad-dhaaf ah iyado oo la eegayo marka hore Elasticity ama hadii aan si kale u niraahno "u nuglaashada kordhint qiimaha"(price sensitivity), waliba dhanka dalabka ayaa laga eegaayaa. Tusaale hadii hal doolar la kor dhiyo qiimaha qaadka maxaa ku dhacaayo dalabkiisa. Tusaale dalabka qaadk muqdisho waa 1**09** Qunbulad, qiimihiisuna waa $ **250,000**. Haddii qiimaha qaadka kor loo qaado oo la gaarsiiyo Qunbuladii $ 400,000, dalabka qaadku waxuu hoos u dhacaa 90-Qunbulad. Hadaba waan ogaan karnaa Unuglaashada

is bedelka dalabka ku yimid (Elasticity of demand) marka qiimaha Qaadka la kordhiyey.

Xalinta **problem-ka** waa in aan ogaana isbedelka ku imaday cunista qaadka, ka dib markii la kordhiyey qiimihiisa. Price elasticity waxaa lagu helaa=(new quantity demanded-old quantity demanded/old quantity demanded*100/ ama new price-old price/old price*100,) equation ahaan waa sidaa: $Y=\beta_1+\beta_2xo=Y= 268,390-0.29\beta x_2!$:

Marka waxaan ka fahmeeyna **Equation-kaan**( isla egtaan) in hadii hal dollar kor loo qaado qiimaa qaadka, dadka ka tegaayo/iska joojinayo cunidiisa ay yihiin isku cel-celis ahan 29% x1000 qof. Laakiin hadii aan slope-kaan eber ka dhigno(**Slope**: micnihiisu waa Qiimaha aad bixineeyso; oo ku xirnaan doono tirada aad gadaneeyso, lacag la'aan) dalabka qaadku waxuu noqon doonaa 268,390 qunbulud.(**Haddii lacag la'aan laga dhigo Qaadka**). Haddii aan soomaali ka dhigo xisaabta waxaay u qormeysaa sida tan: **Dalab hada-Dalabkii hore/dalabkii hore*100/qiimaha hada--qiimihii hore/qiimihii hore*100.**

Ama si fudud: isbedelka ku yimaado labada dalab marka lakala jaro loo qeeybiyo dalabkii hore lagu dhuftay x 100= (90-109/109*100)/400000-250000/250000*100)= -0,174312/0.6=

{Q1-Q2/Q/P1-P2/P1.Derivative dheer ka dib waxaad heli doontaa **%Q/%pxp1xQ1**}

- 0.29052, jawaabta soo bax-day ayaa noo mujineeyso in qaadku yahay"i**nelastic**" micnaha dalabkiisu hoos ayuu u dhaca wax-yar, xitaa haddii qiimihiisa kor loo qaado. Jawaabta noo soo baxday waxa aay

noo muujineysa in haddii 1-dollar qiimaha qaadka kor loo-qaado (29%) labaatan &sagaal  boqolkiiba dadka isticmaalo hoos udhacaayan (Ka tegayaan/joojinayaan).Natiijada soo baxday ayaan u naqaanaa dhaqaalayahanadeenu ‘’i**nelastic**’’ oo loola jeedo waa drugs aay adagtahay dadka isticmaalo in aay si fudud uga haraan(drug Addiction). Hadaba dowladda ama ciddii mas’uul ka ah umaddaan ayaa looga bahan yahay in aay la dagaalanto drugs-ka qeeybihiisa kala duwan aaw jaadku/qaadku ugu horeeyo.

Warshadaha gudaha oo la abuuro waxa aay ka qeeyb-qadan doonaan in aay shaqo abuur u sameeyaan dhalinyaradaan baaga-muudada aawgeed dalka uga sii yaaceeyso, sidoo Kalena dakhli adag ayeey ka heleeysaa dowladu.

Waxaan ognahay importigu(wax-yaabah la so dejiyo) dhibka uu ku hayo dalka, sidoo kalina waxaan ognahay shaqada aay abuuri karaan iyo cuuryaaminta aay ku hayaan dalka warshedahiisa iyo beerihiisa wax-soo sarkooda. Waa in aan si damiir leh u fikirnaa; mas’uuliyiin ayaa nahay. Kaliya go’aan adag ayeey u baahan-tahay in la qaato. Guushu waa rag badan tahay; lkn Go’aan Qaadashadeedu waa dad yartahay. Dalkaan haloo naxo oo naf iyo dhiig haloo huro, dadkaan ku dayacan caalamka docihiisana haloo maciino oo dalkooda halagu soo celiyo.(اللهم هل بلغت).

*Mohamed H. D*

# CUTUB

## Siyaasadda Qabaa'iladda soomaaliya iyo sida loo xalin karo(SOMALI TRIB-POLICY AND ITS SOLUTIONS).

Qoowmiyadda soomaalida, waxaa la sheegaa in aay ku noolaayeen Gobalka geeska Africa muddo aad u dheer, oo sida aay sheegaan taariikh-yahanadu ka horeeysay dhalashadii nabiyulaahi ciisa(cs) 7,000 sano.Qoowmiyadda soomaliyeed ayaa la sheegaa in aay kasoo jeedo qowmiyadihii la isku oran jiray xaamiyiinta, oo sida la sheegay ka soo haajiray Bartamah waqooyiga aasiya muddo aad u fog. Qowmiyadaas xaamiyiintu, sida taariikh-yahanadu sheegaan waxaay ka koobneeyd seddex qabiil oo kala ahaay: -

1- Masarta
2- Baantuga
3- **-Kushitiska**

Qowmiyadda Soomalida ayaa sida la sheegay ka soo jeedo 3-seddex-daas qabaa'il, tan ku-shitiska inteeda badan inkastoo taariikhdaan, naftigeeda la isku heeysto; oo dadka qaar qabaan in soomaalidu ka soo jeedo carab. Dadka soomaliyeed ayaa ahaay taariikh ahaan reer-guuraay xoolo dhaqato u badnaay; iyagoo hadba meeshii roob ka da'o xoolahooda u naq-raaci jiray, dad wax qoro ama magaalooyin dego uma badneen, taasi oo ka dhigeeyso in taariikh sax ah oo qoran laga haaynin soomaalida asalkeeda.

Qabaa'ilada Soomaalidu waa dad aan nidaamka dowlanimada wax-badan ka aqoon, oo arrimaha qilaafaadkooda ku dhaqdo hab oday dhaqameed ama xeer-beegti u degsan qabiilada qaarkooda isla degto

laga soo bilaaabo markii aay soo degeen gobal-ka geeska Afrika ilaa iyo laga soo gaaro isticmaarkii reer yurub ee Africa qeybsaday Qarnigii 19-$^{aad}$ daba yaaqadiisii, oo soomaalidu qeyb ka aheyd.

Ma jirin nidaam Dowladd oo aay soomaalidu leedahay, waxayna ku dhaqmi jireen xeerarka ay u dejiyaan oday dhaqameeyd-koodii sida: Malaaaq-yada,Ugaas-yada, Boqoradda iyo culimadda oo dowr-weyn ku laheeyd marka aay is qabtaan labo qolo; maadaama culimadu soomaalida u tahay marjica sax-daa ee haddii lagu kala bixi waayo nidaam-yada qabaa'iladu degsadeen lagu kala baxo(final judgment).

---

Dowladihii isticmaarka reer yurub markii aay dalka yimideen, qarnigii 19$^{aad}$-daba yaa qadiisii, waxaa is bedelay nidaamkii soomaalidu taqiin oo ahaay in qofka soomaliyeed nidam dowladnimo iyo kala danbeeyn aqoon, laakiin hab dhaqan wax lagu xalin jiray. Dalkii soomaaliyeed wuxuu gacanta u galyey gumeystayaashii reer yurub, oo amar dowladd keenay, dhulkii soomaliweeyn ee la iskaga kala gooshi jiray meesha aad doontana, xuduudo iyo meelo amar-kii isticmaarku ka socdo ka dhigay, una kala qeeybshay dhulkii soomaaliyeed ilaa iyo shan qeeybood oo cidba meel xiratay(Gumeeystihii reer yurub), bilaaw-dayna in aay la socoto dhaq-dhaqaaqyada dadka soomaaliyeed.

## QEEYBSIGII REER YURUB EE DHULKA SOOMAALIDA.

Dhulkii soomaaliyeed wuxuu noqday meelo aay isticmaarkii reer yurub ka maamulaan danahooda dhaqaale, iyo fidinta awoodahooda barriga fog iyo afrika, oo muhiimad ganacsi iyo mid istiraatiijiyad military u lahaayd damacooda.

**Egland** (ingriisku) waxuu soomaaliya qabsaday oo max-miyadisii geliyay labo qeeybood oo kala ahaay waqooyiga soomaliya(Northern

Somalia) iyo soomaalidii koonfurta galbeed ,Gobalada loo yaqaano (NFD).

Qeytii seddexaadna waxaa la wareegay **Talyaani**

Qeybtii afaraadna waxaa la wareegay **France (Faransiiska)**

Qeybtii shanaadna waxaa la wareegay Xabashida Ethoipia (**Abyssinian**).

Dhac-dooyinkaa lagu kala qeeybsanaayey dhul-weeynihii soomaliyeed, waxuu dhacyey intii u dhaxeeysay **1884-91.**

Ingirisku waxa uu Gobalada waqooyi Ee soomaaliya la wareegyey 1884-7. Halka Gobalada koonfur galbeed ee soomaaliya uu la wareegyay (NfD) 1891.

Ethiopia (Abyssinia) waxa aay la wareegtay Gobalka harar ee Soomali Galbeed sanadkii 1887, iyada oo Garab ka heleeyso gumeestihii ingiriiska oo ku wareejiyey dhulka hawd mar danbe 1948.

Talyaanigu waxa uu la wareegyey gobalada konfureed ee soomaaliya 1889. Halka Frances-ku gobaladda waqooyi galbeed ee soomaali-weyn uu la wareegay 1887, waa hadda meesha jabuuti loo yaqaan (dalka Djabuti).

Dadkii iyo dalkii soomaaliyeed waxa uu galay jawi cusub oo aysan soomaalidu horay u aqoon. Waxaa bilaawday ficiladii gumeeystaha oo ahaay in uu adoonsado dadka, kheyradkoodana boobo. Dadkii soomaaliyeed waxaay ka bilaabeen dalkooda iska caabin aay hor kacayeen, culimadii iyo hugaankii dhaqanka umadda.Waxaa bilaabatay in dadkii soomaliyeed la amro, oo amar dowlad yimaado;

taasi oo dabcan sida aan aaminsanahay ahayd fursad dadka soomaaliyeed soo martay, oo aay ku barteen dowladnimadda iyo ismaamul-ka. Wax-kasta waxaay leeyihiin dhan xun iyo dhan wanaagsan, kama eegaayo dhanka dhibkii aay geeysteen, oo aan wada ognahay gumeeysi ama isticmaar dal marka uu yimaado dhibka uu u geysto umadaas dhan diin, dhaqan ama dhaqaale. Isticmarkii marka uu dalka yimid, soomalidu waxa aay ka barteen nidaam-ka dowlad-nimada ilaa iyo ay ka soo baxeen ururo siyaasadeed u hanqal taagayey in aay isticmaarka ka saaraan dalka, dhisaana qaran iyo dowladd maamusho dalka iyo dadka soomaliyeed. Soomaalida oo xilligaas ahayd dad aan cilmi balaaran u laheyn dowladnimo, iyo in nidaam kala danbeyn ku dhisan, laakiin hab dhaqan iyo xeerar u degsanaay raaci jiray; ayaa waxaa ka hana qadaay xizbiyo rabaan in aay dowladdii ugu horeeysay taariikhda soomaalida inta la ogyahay laga soo bilaabo imaashadii isirka soomaalida ee gobalka geeska Afrika mudo aad u fog ka dhisaan dhulkii soomaaliyeed. **Soomaalidu waxaay lahayd Boqoro, Imaamyo,Wabaro** ama maamulo ku koobnaay degaano gooni ah; inta la ogyahay taarikhda. Nolol cusub iyo jawi cusub ayaa soomalidii u bilaawday.

**Laga soo bilaabo** (1887-1960) dagaalo iyo iska cabin badan oo aay soomaalidu soo sameeysay si’ aay iskaga dulqaadaan isticmaarkii dalkooda ku soo duulay, iska cabintaas oo naftigeedu soo martay marxalado kala duwan, ha noqoto tii aay wadaaadu hugaaminahayeen ama tii ururaddii siyaasada ku saleeys-naay aay hugaaminahayeen. Waxaay ku guleysteen soomaalidu in aay gaaraan hadaf-koodii ahay xurnimo buuxdo.( **26 june** iyo 1-**july** ama luuliyo1960).

Dalkii la oran jiray jamhuuriyadda soomaaliya ayaa dhashay 1960 kii, markii aay soomaalidu xornimadoodii ka heleen gumeystayaashii reer yurub; taasi oo dabcan aheyd dowladdii ugu horeeysay oo soomaaliya oo mideysan ka dhalatay, ilaa iyo markii gobalka geeska afrika aay yimaadeen, inkastoo dalka imaaraddo islaami ah maamuli jireen qeeybo ka mid ah, laakiin si buuxdo gacanta uguma dhigin dalka oo dhan imaradahaas, sidii dhacday xurnimaddii ka dib, oo soomaali ku midoowday hal maamul oo ahaay dowladdii rayidka.

---

Markii uu dhashay qaran soomaaliyeed 1960, waxaa bilaabatay in qabaa'iladii soomaaliyeed ku herdemaan, nidaamkii dowladeed ee curdun-ka ahaay; hab qabiil ku saleyysan (4.5) loo qeeysado, iyada oo dalku wali uu ku jiryey aqoon yarida dadka soomaaliyeed ka heysatay nidaamka dowladdnimada iyo kala danbeeynta casrigaa.

Dalkii waxaa ka dhashay dowladd rayid ah; kuna dhisan nidaamka qabaa'ilka ee 4.5, taasi oo aad arkeeyso raadkeedii, ilaa iyo hadda oo aan joogno 2024- ka, oo wali dadka soomaalidu laheeyn biseeyl siyaasadeed, raalina ku yihiin in awood qaybsi qabiil wax lagu wadaago. Qabiil dal ma dhisyo ee siyaasad fiyoow oo ku saleeysan caqiido iyo arragti islaamnimo ama qowmkaas waxa aay aaminsanyihiin ayeey dowlddu ku dhisantaa. Qabiilka waxa ilaah ugu tala galyey in la isku Aqoonsado sida ku cad ayada (17) suuratul al-xujuraad.

## Xalka 4.5 iyo aragtida qabiilka ku dhisan.

Dadkeenu waa dad caadifadda qabiilku ku weyntahay; marka aad u kuur-gasho ficiladooda iyo dhaqanadooda, laakiin aan aaminsanahay in aay jiraan meelo badan oo dadka soomaalidu ku fiican yihiin, in laga

soo galo meelahaasna aay aad u fiicantahay si' loo wada dhisto dalka. Qabiilka iyo wax qeybsigiisa ayeey soomaalidu aaminsanyihiin, iyada oo aay adagtahay in si' fudud aay uga tanaasulaan qabyaaladda.

In axzaab iyo nidaam doorashooyin xur iyo xalaal ah, wax lagu raadsado ma ahan arrin iska fudud dalkaan gudahiisa in laga hirgeliyo, ilaa iyo laga ogaanaayo nidaamka aay rabaan soomaalidu in lagu maamulo, micnaha cilmi baaris guud laga sameeyo dalka oo dhan(public studies on people's choice of what sort of system they favor).

Xilliyadaan danbe waxaan aragnaa in xoogaa is bedel ah socdo, haba u bato is bedelkaasu mid siyaasadeed, oo dadka soomaalidu aqoon iyo arragti badan ka heeysan meelaha aay ku abtirsadaan, wax-yaabaha aay aaminsanyihiin iyo danta shacabka ugu jirto.

Nidaam-yo siyaasadeed oo qaab ax-zaab ku saleysan, ayaa dhawaanahaan aad moodaa in aay dalka ka hanaqaadooyaan, laakiin dadka soomaalidu aqoonta aay u leeyihiin ama aaminaada aay aaminsanyihiin nidaam-yadaan ku abtirsadaan **democratic system**, ayaa iska yartahay .Dadka soomaalida sida aan horey u soo xusayba wa dad aay marka hore ku weyntahay nidaamka qabiilka in wax lagu wadaago, laakiin nidaamyada(Axzaabta) ee dalka ka socdo lama hubo, in aay yihiin kuwo la jaan qaadi karo waxa aaminsanyihiin umaddaani. Sida aan u xog aruurin aan sameeyay kusoo ogaaday waxaa jiro nidaam aay aad iyo aad soomaalidu ugu weyntahay qadarintiisa iyo ku dhaqmidiisa; meelo badan oo noloshooda ka mid ahna ku dhaqmaan hadda, waana shareecada islaamka iyo waxa aay fareeyso. Shareecadda islaamka ayaa ah waxa kaliya ee qofka

soomaaliga muslimkaa saluuggi Karin waxa aay ka reebeeyso in uu ka reebtoomo, waxa aay fareeysana uu fartoomo.

Nidaamyadaan democratic(democratic) ama wixii la midkaa ee u nasab sheegto(Democratic system) inta badan (majority)- ga soomaalidu ma aaminsano ilaa iyo kooxo yar-yar oo hadba fasir qurxoon ka bixinaayo mooye nidaam-kaan dimokoraatiga, oo hadda aad moodo in caalamka guud ahan lagu sanduleeynaayo (amraayo) in aay qaataan; ciddii ka hor-timaado arrintaana dhanka dhaqalaha ama siyaasadda laga cuna qabateynaayo (**Global new world order)**.

Marka aad fiiriso taariikhda siyaasadeeyd ee dalkeeynu soo maray; marba siyaasad aaysan wax weeyn ka aqoon umaddu, dadkiisuna aaminsaneeyn ayaa lagu soo marin habaabinaayey, si dhibku u sii bato. Laga soo bilaabo 1960-kii oo soomaalidu ka xuroowday gumeystihii reer yurub, waxaa dalku racay nidaamkii reer galbeedka, qaasatan nidaamka dowlad rayid ah (Civil administration) ama nabiliyoon code loo aqoon jiray, iyadoo aqoonta & aaminsanaanta soomaalidu u leedahay nidaamkaana aay aad iskaga yareed.

Waxaa jiro labo siyaasad ama quwad oo caalamka herdan/tartan siyaasadeed ka dhexeeyo, laga soo bilaabo soo if-bixidii labadaan nidaam ee kala ah (**Capitalism,** Hanti goosadka) iyo s**ocialism**(Hanti wadaaga).

SANADADII (1723-90-kii) oo capitalism-ka(Hanti goosadku soo if baxay) aas-aas-yaashii Adam smith iyo saaxibadiisii (Classical school) ilaa iyo iminka aan joogno oo aad moodo in uu sii xoogeeysanaayo assigoo la casriyeeyay loona sameeyay magco wanaagsan sida nidaamka (Dowlad wanaaga, doorashada xurta iyo xalaashaa).Kan

labaad  ayaa ah nidaamka shuuciyadda(socialism) oo aan ognahay assiguna soo if bixidiisii iyo ragii soo bilaabay oo sida la ogyahay uu ugu horeeyay Karl marx sandkii(1818-83 m ayuu noolay). Nidaamkaan shuuciyadu waxaa la sheegaa in insaanku ku soo noolaay mudo dheer; marka aad fiiriso Fikrada uu ku fadhiyo, ee wada lahaanshada khayraadka dalka.  Karlik maarkis waa aas-aasihii fikradaan mul-xidnimada, **diin la'aanta** (**secularism**) ku dhisan.

Karlic Marx waxuu aaminsanaay in diintu tahay waxa uu ugu yeeray xashiishad dadka la cabsiiyo(**opium**), mar labaadna waxaa boorka kasii jafay nidamkaan (shuuciyadda) ka dib markii ragi Neoclassical la oran jiray ee 1876-kii soo baxay, dagaal dheer la galeen fikraddan **Markism-ka** si' aay u wiiqaan aragtidii karlik; una xoojiyaan Nidamkii **Aadam smith** ee kalasikadii hore, ninkii **Leninkii** ruushka iyo joseph Stalin.

joseph Stalin (joosaf istaalinkii ruush-ka) waxuu Afgenbi military ku qabsaday awooda dalka ruushka (Octoper17:1917) wuxuuna si xoog badan u sii xoojiyay fikraddi maarkism ee diin la'aanta ku dhisnaay.

**لا اله والحياة مادية.**

**Markii labaad** ee dalkeenu dabinka kale ku dhacyay ayaa ahayd, markii aay dowladdii kacaanku dalka af-genbi milatari oo aan dhiig ku daadan ku qabsatay (Oct 21 1969,) taasi oo dalka gelisay mugdi 20 sano oo diin-tii aad moodo marka aad akhriso tariikhda maamulkaas in laga fogeeyay umadda; heer aayadaha ilaheey qaar-kood laga hor yimaado si cayan ah (Yacni muuqato).

Bur-burkii ka dib dalka wuxuu galay dowladd la'aan iyo fowdo aay ka dhalatay in dad iyo hanti badan lagu waayo. Dhibkii hore ee diinta oo xooga dadka laga dheereeyay ka daran ayaa dhacyay, oo heer kasta oo noloshii umadda ayaa la baa-ba'iyey sida: Amnigii, wax-barashadii, dhaqaalihii, isu socodkii umadda iyo xasiloonidii dalka oo dhan. Waxaay isku dayeeyn dadyoowga caalamku in dib loo soo celiyo nidaam dowladeed oo dalka loo dhiso si' amnigii iyo kala danbeeyntii loo soo celiyo, laakiin dowladihii la soo dhisi jiray dhammaantood waxaay ku socdeen, dariiq aan umaddaan xalkooda iyo mustaqbalkoodu toona ku jirin; waxaayna ku soo idlaadeen fashil ilaa iyo iminka 2024 aan dhex taaganahay.

Dadka soomaalidu waxa aay u bahan yihiin in loo dejiyo nidaam la jaan qaadi karo waxa aay aminsanyihiin; oo ah sharciga allah oo aan muran aktooda ka geleeyn in aay u hugaamsamaan reer magaalkooda iyo reer guuraa-goodaba. Waxaan sidoo kale arkeeynaa in xita xizbiyadaan hadda la dhisaayo, agendo cad aaysan hayn oo dadkaan iyo dalkaan amni waaro loogu helo karo, una gudbinaayo nidaam aay dadku soo doortaan qofka ay rabaan (free election), **oo xizbiyadaani** naftigoodu ku dhisan yihiin hab qabiil, iyo dano kala duwan oo shisheeye gadaal ka riixaayo**.**

Sida kaliya ee lagu dhisi karo dowlad aay soomaalidu u dhan yihiin waartana waqti dheer, yeelatana saameeyn siyasadeed iyo awood dhaqaalo iyo tu' militari, ayaa noqon doonto insa allahu hababkaan soo socdo oo aan kala qadi doono:

---

**Qeybta qabaa'ilka soomaliyeed iyo sida looga gedi karo in aay dowladd /qaran dhistaan qbiilkana ka xuroobaan iyo qurun-giisa.**

Sida aan ognahay caalamkaan qowm kasta oo meel ku nool, wuxuu ka kooban-yahy qabaa'ilo kala duwan. Xitaa dadyoowgaan caalamka ka jiro ee dowladaha adag dhistay, waa kuwa aan isku diin iyo jinsi aheeyn.Tusaale dalkaan mareeykanka, waa dal aad ogtihiin da-yoowga ku wadda nool oo diin, jinsiyado, medeb, iyo aragti toona ka mideeysneeyn, laakiin dadka hugaan-sho mareeykanka ayaa siyaasad cadd u jeexay oo lagu hago dalka.

Hadba waxa aan tusaale u soo qaadanooyo waa gaalo oo barwaaqo , amni, horu-mar  iyo maamul wanaag heysto.(Bal kawaram anaga oo Soomali ah (hal Qabiil  oo waalid iyo waladkooda ), muslim ah, sunni ah, mad-habkeeynu uu shaficiyadda ku abtirsado, haddana aan isu baabi'ineeyno sida dad cawaan ah, oo rabbi wixii uu naga reebay sameeyneeyno, dooneeyna in aan barwaaqo , dowlad wanaag iyo amni gaarno) .Illaah waa mid caadil ah oo adoomankiisa u cadli falo,  laakiin ilaahey gaal wax  abaal ah uma haayo aduunyo iyo aakhiro, kaliya waxa aay  ku heleen in aay caalamkaan maamulan laga soo bilaabo **1839-2019** ka waa mudo laba boqol oo sano ku dhaw; waa nidaamka adag oo cadaalada aktoda ka ah, oo aay sameeysteen, halka Dadyoowgii islaamkana aay ku nool-yihiin  Qax, gaajo,  colaado, iyo dictators mamulo  oo noloshii  iyo horumarkiina u diiday.

Waxaaad arkeysiin mushkiladaha ka dhacaayo wadamada islaamka, gaar ahan wadamada carabta oo maamuladoodii shafid ku haayo dadka si aay kursiga u sii heystaan.

Maamul xumadda ku habsatay umadda islaamka, ayaa ah mid ay ka danbeeyaan dadkii markii hore ka qalday manhaj-koodii, kuwaas oo u

soo doortay(xushay) cid aay iyagu wataan, si aay u filiso danahooda siyaasadeed iyo aragtidooda maamul.

Dowladdeena iyo dadkeeyna soomaaliyeed ayaa looga bahan yahay in aay fahmaan xaqiiqadda caalamka ka jirto, oo aan la nimaadno siyaasad aan ku noqon karno dad aragti siyaasad oo aay iyagu leeyihiin ku socdo.

---

**Sid**a kaliya ee soomaaliya dadkeeda loo mideyn karo, cadaalad darada qabiilkana meesha looga sari karo; ayaa ah in aan dejino siyaasad ka duwan, siyaasadihii aan ku soo jabnay laga soo biaabo 1960 ilaa iyo iminka, **ee Hant-wadagii, Hanti-goosadkii iyo Democaratic** oo aan ognahay wixii aay nooga dheeleen iyo dib u dhicii aay nagu rideen.

### Habka qabiilada soomaliyeed dowladd adag loogu dhisi karo.

**W**axaan u kala qaadaa arrintaan ah, side ayaa qabiilada soomaalida dowlad adag loogu dhisi karaa Seddex qeeybood oo kala ah: -

**1-**In lagu dhawaaqo in dowladdu ku dhaqmeeyso shareecada islaamka; qof kastana xaqeeda lagu siinaayo si waafaqsan kitaabka iyo sunadda taasi oo aan aminsanahay in aay wax-badan ka bedeli doonto aragtida dadka soomaalidu ka qabaan dhanka dowladnimada.

**2-**In la dhiso 50 kursi oo aay u dhan yihiin qabiilada soomalida, lana soo dooranaayo afartii sanaba. (Marka aan 50 kursi ama ka badan hadba waxaay ku xirnaan doontaa, xaalada jirtee aan leeyahay waxaan ognahay in soomaalidu wali u bisleeyn in aay Qofka aragti Siyaasad ku doortaan,sidaas awged ilaa iyo laga gaaraayo, Aaminaad shacabka waa in qaab cilmiyeeysan wax loo wadaa).

**3**-In 50-kaas kursi dadka loo soo dooranayo aay noqdaan dad shuruudo gaar ah wato sida:

**A)**-in aay shareecadda islaamka derejada batch-ka ama master-ka iyo wixii u dhigmo ka wataan

**B)**-in aay sidoo kale wataan derejada wax-barashda maadiga sida: Phd, MS, BA, ama secondary.

**C)**-in aaysan dalka iyo dadka dinbiyo ka soo gelin

**D)**-In 50-kaas kursi dadka loo dooranaayo, noqdaan dad maadiga ka wato takhasus-yo kala duwan, sida Caafimadka, Dhaqaalaha, Amniga, Isgaarsiinta IWM.

**E)**-In da'a ahaan aay yihiin, dad u dhexeeyo 35-70 sano

**F)**-In 50-kaas kursi shacabku soo doorto afartii sanaba hal jeer si dadku cida aay rabaan u soo doortaan. (free election not selection)

**G)**-In 50 kaas kursi aay noqdaan, dadka mas'uulka ka ah siyaasada dalka qeeybteeda (Shuuradda) Parliamentary oo noqon doono kuwo kormeero shuruucda dalka ee xaga idaarada (maamulka dalka sida shuruucda amniga, dhaqalaha, siyasada, wax-barashada, bey'adda, caafimaadka, wadooyinka, siyaadda arrimaha dibadda, iyagoo la shaqeeynaayo dadka mas'uuliyadahaas loo soo igmaday/doortay).

---

F. G: Dad badan ayaa waxaa isaga qaldan xeerarka aay sameeyaan barlamanka iyo shareecada islaamkaa.Diintu tusaal Qur'aanku si guud ayuu wax iftiimiyaa,haddii aan axaadiith si faah-faahsan u sharaxda aaysan jirin. Marka xeerarka barlamaanku uu qoro waa kuwa la xariiro maamulka caadigaa sida: inta saac ee lagaaga baahab-yahay in aad

shaqada soo xaadirto sanadkii; ee xukunka iyo xuquuq alle ayaa meel saaray iyo Rasuulkiisa csw.

**Qeybta labaad ee loogu dhisi Karo dowladda ○dag soomalideena ayaa ah:**

**1**-In la dhiso Garsoor ka madax-banaan labada hay'adadood ee kala ah fulinta iyo parliamentary(baar-lamaanka) laguna dhawaaqo in waxa kaliya ee wax-lagu xukmin doona aay yihiin kitaabka iyo sunada nabigeena CSW, ijmaaca umadda iyo qiyaaska si'loo helo kalsoonida shacabka soomaaliyeed ee dhanka nidaamka garsoorka dalka oo dhib badan ka tagan yahay, taasi oo aan wada ognahay arrimaha socdo oo shacabkii xukun u doontaan ragaan dowladda ka soo horjeedo; taasi oo fariin cad u ah aragtida aay ka qabaan shacabku nidamka cadaallada soomaaliy. Dadka soomaalidu waa dad aaminsan shareecada islaamka iyo caddaladeeda, **qaanun- al-waldicigana** ka aaminsan aragti negative ah; waa sida aan ku ogaanay u kuur-gal aan ku sameeynay dad weynaha iyo waxa ay ka aaminsanyihiin garsoorka dalka hadda ka jiro.

**2**-In gudigga garsoorka loo soo doorto dad leh aqoon diimeed (Shareecadda islamka ka wato derejadda Phd,MA,BA) iyo culuumta maadigaa.

**3**-in Dadka laga dhigaayo garsoorka la fiiriyo tariikhdoodii hore sida heerkiisii wax-barashada, anshixiisa, amaanadiisa, cadaaladiisa iyo dadnimadiisa.

**4**-In Gudoonka garsoorka loo doorto dadka culimadda, waliba culimo la soo hubsaday, aragtidooda, dhaqankooda, iyo sida aay ku ahaayeen(Ka hor shaqadaan Garsoorka) ku dhaqanka diinkooda.

**5**-In aay noqdaan dadka garsoorka maamulaayo dad awood u leh in aay soo xiraan, madax-da dalka ugu sareeyso hadeey ku kacaan khiyaano qaran, ama ku tagri falaan xoolaha umadda ama wax u dhigmo.

**6**-In Gudigga garsoorka lagu soo doorto, yaa meeshaan ka bixi karo mas'uuliyadeeda oo 4.5 meesha laga saaro.

***Qeeybta seddexaad: Qaabka lagu dhisi karo Axzaabta siyaasada dalka.***

Axsaabta siyaasadu waa in ay noqdaan, kuwo leh shuruudo loo dejiyay.

**1**-In Xisbigu uusan noqon, mid ku dhisan aragtiyo ka soo horjeedo diinka islamka.

**2**-In dalka labo ama seddex xisbi laga dhiso, axzaabtaan badana meesha laga saaro; Si' loo helo axsaab tayo iyo aragti mideeysan leh.

**3-**Waa in hugaamiyaha xisbiggu noqdaa qof lab ah (**Nin),** aragtiyo ama dhaqano maqaasida islaamka ka soo horjeedana aaminsaneeyn; si' aan u ilaalino shareecada islaamku waxa aay na fareeyso.

4-In axzaabtaas aay ka muuqdaan dadka soomaaliyeed oo dhan, yacni qabiil uusan ku badneeyn.

5-In qofka hukaanka u qabanaayo xisbigaas la yaqaan tariikhdiisa wax-barasho, caqiido, siyaasadeed si loo hubiyo danaha diinta, dadka iyo dalka.

6-In axsaabtaas hugaankoodu noqon Karin qof dinbi dagaal ka soo galay dalka, ama lagu tuhmaayo in uu xoolaha umadda ku soo tagri falay.

# Cutub 5



## Rejadii Soo celinta shantii soomaliyeed(**The Restore hope of Great Somalia**).

Hulka qowmiyadda Soomaalidu degto, waxuu u dhexeeyaa bad-weynta hindiya iyo labada wabi ee taana rifer iyo hawaash, kuwaas oo kala dhaco koonfurta iyo Galbeedka dhulka soomaalida .Haddii aan si kale u niraahno Soomaaliweyn (sidoo kale waxaa loo yaqaan Shanta Soomaaliyeed dhulka) waxuu ku fadhidaa Ka soo billoow Badweynta Hindiya Bari, ilaa Dirir Dhabe Galbeed, iyo Gaarissa koofur. Dhulka Soomaaliyeed waxaa jira kuwo la haysto ama ka mid noqday dalalka dariska sida NFD iyo Soomaali_Galbeed oo Ingiriisku siiyay Kiinya iyo Itoobiya, iyo Jaziiradda suqadra oo boqor cusmaan ku wareejiyay Yemen.

Juquraafi ahaan soomaaliya waa dal dhaco meel aad u mihiim ah, marka la eego strateg-yada dhuleed ee uu ku fadhiyo dalku.

Soomaaliya waxaay ku fadhidaa bartamaha ama halbowlaha marino caalami ah oo isku xidho ganacsiga caalamka galbeedka iyo Bariga fog ee hindiya iyo aasiyada barri.

Gacan biyoodka **Babu al-mandeb;**waa gacan biyood lagu qiyaaso in uu gaarayo 19mile ama (29 km) Balaarkiisu, kaasi oo isku xidho Badda cas(Red Sea) gacanka cadmeed(Gulf of Aden) iyo Badda indiyaan ooshiyan (Indain ocean). Gacan biyoodkaan isku xiro seddexdaan halboole Ganacsi ee aan kor ku soo sheegnay; waxuu dhacaa geeska dhulka qowmiyadda soomaalidu degto, gaar ahaan waqooyiga galbeed ee soomaaliya ama loo yaqaan hadda( **jabuuti).**

**Biyo mareenkaan Babu al-mendab** ayaa waxaa la sheegaa; in sanad kasta maraan ku dhawaad 17% ganacsi qiimihiisu ku fadhiyo (Global business transactions), sida uu soo wariyay  Global security (june 26 2017), haba ugu badnaado ganacsigaasi saliida qeyriin(Crude oil) oo dalalka carabta u suuq geeyaan dalalka reer galbeedka sida:yurub iyo waqooyiga ameerica. Gacankaan ayaa ah mid aad u muhiim ah; marka la fiiriyo ganacsiga iskaga kala Goosha, ilaa iyo barriga fog sida hindiya iyo dalalka indho yartaa ee barriga aasiya dhaco.

**S**oomaaliya waxaay u baahan tahay in aay ogaato muhiimadda siyaasadeed oo aan caalamka ku yeelan karno, marka aan gacankaan maamulkiisa qabano, iyo canshuuraha badan oo aan ka heli karno maraakiibtaan shixnadaha kala duwan sido, ee iskaga kala gooshto Gacankaan haddii aan iska daayno kala qob-qobnaashadaan, dibna u soo celino  soomaaliweyn oo aan aaminsanahay in aan saameeyn aad u weeyn ku yeelan doono, isu socodka caalamka iyo isu dheeli tirka quwadda caalamka.

---

Gacankaan ayaa noqonaayo Gacan si wayn lagala socon karo dhaq-dhaqaaqyada dunida; maadaama uu isku xiryo labo baloog/cirif oo aay ku noolyihiin dadka ugu badan caalamkaan, heystana dhaqaalaha caalamka ugu weyn waa dalalka Reer Galbeedka, kuwa qaaradda indiya(Indian sub-continent) iyo indho yarta barriga fog ee aasiya degto sida shiinaha iyo Jabaan.

### XIDIGTA CAD EE SHANTA GEES LEH MAXAAY U TAAGAN TAHAY?

Calanka Buluugaa ee lahan xiddiga cad ee shanta geesk lahan; waxuu u taaganyahay oo aabayaasheeynii u naqshadeeyeen shantii soomaaliyeed. Shanta soomaaliya waa shanta gobal ee loo aqoon jiray

1-Soomali Galbeed, 2-Waqooyiga soomaaliya, 3-Xeebtii soomaaliya, 4-Soomaalidii koofureed, 5- iyo soomaalidii koonfur-Barri (NFD). Intaas gobal ee aan soo xusnay waxaay gacanta u galeen gumeystihii reer yurub, ee ku soo yaacay Qaradda Africa daba yaqadii qarnigii 19-aad gaar ahaan gobalka geeska afrika.

**GUMEEYSTIHII REER YURUB &SIDA UU SHANTII SOMAaLIYEED U KALA QEYBSADAY.**

Gumeeystayaashii reer yurub, Shantii soomaaliyeed waxaay u kala qeeybsadeen, shan qeeybood oo kala ah: -

1-Koonfurta waxaay Gacanta u gashay maamulkii talyaniga (1890)

2-Waqooyigii soomaaliya waxaay gacanta u gashay Boqortooyadii English-ka (1886-7).

3-Galbeedkii soomaaliya waxaay gacanta u gashay maamulkii xabashida (1887).

4-Xeebtii soomaaliya (Djabuti) waxaay gacanta u gashay Gumeystihii Frances-kas. (1887).

5-Gobalkii soomaaliyeed ee koonfur barri loo aqoon jiray, wuxuu gacanta u galyay boqortooyadii engriiska oo gacanta u sii gelisay adoonta Kenya, gobalkaas oo hadda loo yaqaano (NFD).

Soomaalidu markii aay xuroowday 1960-kii, waxaa madax-banaanidoodii helay gobaladda koonfurta soomaliya ee talyaanigu gumeysan jiray, iyo Soomaali waqooyi(British Somaliland),halka jabuuti ama xeebtii soomaaaliyeed, heshay madax-banaanideeda, 27-jul 1977, halka labada soo hartay ee soomali galbeed iyo NFD, ku hoos

jiraan gacanta gumeystayaasha Ethiopia iyo Kenya maamuladooda ilaa iyo iminka 2025.

---

Anagoo la socono halka xaal marayo manta, oo aan ognahay in xitaa gobaladii xurnima ku sheega qaatay 1960 iyo 1977, aay maanta qaar ka mid ah gacanta ugu jiraan, cadawgii horay ula wareegay gobaladii Soomaali Galbeed iyo NFD. Dalka Soomaaliya, gaar ahaan gobalada koonfurta, oo madax u ah soo celinta ama kala taga soomaali-weyn; ayaa waxaa ka muuqato dhibaato aad u balaaran oo dhanka amnigu ugu hooreeyo, taasi oo u baahan dabcan, in aan la nimaadno waji cusub oo aan arrintaan wax uga bedeleeyno. Haddii aaysan koonfurtu nabad noqon, gobalada kale ee xasiloonidu ka jirto sida: Somaliland ama jabuuti, nabad ma sii noqon madoonan.Waxaa loo baahanyahay in amniga koonfurta si buux-do loo soo celiyo, si' aan ula shir-tagno aragtideeyna ah: ''**soo celinta Soomaaliweyn''**, walaalaheeyna kale ee **jabuuti**, Somaliland, **Soomaali Galbeed iyo NFD**.

**SIDEE AYAA SOOMAALI WEYN LA ISUGU KEENI KARAA?**

Si' aan U gaarno hadafkeyna soo celinta soomali weyn; Marka hore waxaan u baahanahay in aan xureeyno koonfurta soomaaliya laga soo bilaabo:

1-Xamar ilaa Dhoobleey, waa in aay gacanta maamulka dowladda dhexe soo gasho.

2-Qeybta labaadna xamar ilaa iyo laas canood (Gobalka sool qaybta maamulka putland ka heeysto; annagoo iska ilaalineeyno in aan la safano cid gooni ah.). **F.G**: Buugan waxaa la qoray 2019 kii ka hor inta aan Khaatumo la dhisin, taa oo hadda maamul ahaan dowladda dhexe u aqoon-santay 2025 dagaal dheer ka dib.

3- qeybta seddexaadna xamar ilaa feer-feer.

4-Qeybta afaraadna waa xamar, Beled-xaawo iyo Doloow somaaliya.

Dhamaan marka aan gacanta ku soo dhigno gobalada koonfurta, tilaabta labaad ee aan u bahanahy in aan qaadno waa sida tan:

**1-**In aan wada hadal deg deg ah la furno Waqooyiga soomaaliya (soomaliland).

**2-**In aan dhisno Siyaasad hab nabadeed ku dhisan oo aan ku soo ceshaneeyno Gobalada naga maqan ee **Nfd** iyo Soomaali Galbeed; anaga oo dowladahaas dadkeeynu ku hoos noolyahay ee itoobiya iyo Kiinya ka dhaa-dhicineyno, in aan duulan ku aheyn, laakin aan u baahanahay in dadkeenu helaan **Afti** aay ku dooranahayaan dadkooda in aay ku biiraan. Haddii aay dowladahaan diidaan aragtidaan oo aan ognahay in aaysan u cunanmi doonin, waxaa noo banaan tilaabooyin kale oo dadkeeyna dib ugu xureeyn karno, laakiin tani waxaay noo noqon doontaa dariiqad diplomacy, oo aan taageero badan uga hel doono gaal iyo muslim intii aan dulmiga labadaan dowladd qayb ka ahayn.

**3-**In aan dhisno xizbiyo aan ka taageereyno xagga maaliyadda iyo dhisida umaddahaas ku nool gumeystayaasha hoos tooda sidii aay uga gedin lahaayeen aragtida ah in soomaliweyn la soo celiyo oo aay u codeeeyaan aftida aan rabno in cadwgooda aay uga xuroobaan.

**Sida a**an ka wada dheregsanahay Qowmiyadeeyna soomaalidu, waxaan ku nool nahay dowlado kirishtaana/misixiyiina dhex-dooda, oo aan marnaba maqli karin seddex-daan jumladood, marka laga sheekeeynaayo soomaaliya taariikhdeeda iyo dhulkeeda:

**1** Soomaliya waa Dalka muslim ah boqolkiiba boqol(100%)

**2-**Soomaaliya waa dal isku luqad**,** dhaqan iyo diin ah

**3-**Soomaaliya waa dal qani ku ah intii kheeyraad allaah bixiyo.

Seddex-daan jumladood; ayaa noqday mid uurku-taalo ku ah dalalkaan nala deriskaa ee itoobiya iyo Kenya ugu dhawyihiin.Waxaayna hishiis ku gaareen dowladahaani in soomaaliya dowlad danbe yeelan dhulkeeda, hada sida la sheego xurtaanaa, aay ku kala darsadaan dalalkooda. (***Bal fiiri waxa ka socdo Jubaland,Koonfur galbeed iyo Hirshabeele ama Galmudug oo itoobiyaan iyo kiinyaanku maamulaan si' toos ah; maamulo daba dhilifiinana keensadeen sida Madoobe***).

Arrintaan ayaan aheyn wax lala yaabo, oo waxaad la wada socotiin in Kenya Derbi xuduud benaad ah ka dhiseeyso dhulka xuduud beenaadka lagu tilmaamo ee beled xaawo; iyada oo sidoo kale muran adag gelisay baddeena, haba ka danbeeyaan muran biyoodkaan dhanka badda ee kiinya ku boobeeyso kheeyraadkeeyna, dowladdo iyada ka tun-weyn; oo rabo in aay xalaaleeystaan kheyraadka badda soomaaliyeed.

Dowladahaas waxaa ugu horeeyo gumeystihii Ingiriiska, oo weli damacweyn ka leh Gobalka geeska Africa, iyo dowladda Norwey oo aad ugu lug leh murankaan Kenya ku heyso baddeyna. Dhibkaan muranka bada ee kiinya waxaa noo keenay raggii saxiixay April 7, 2009 waxa aay ugu yeereen Hishiiska Is-Af-garadka MOU(MEMORANDUM OF UNDRESTAND) ee furay al-baab ragii qab-qablayashii/hogaamiyo kooxeed-yadii ku dhiiran waayeen, sifadey doonanba haku saxiixaane. Inkastoo hishiish benaadkaas daaqada aay ka tureen Barlamankii 8-aad August 1,2009.

Kenya ayaa sidoo kale u soo xuubsii batay in aay soo gasho dhulka soomaaliya qeeybtii xurta lagu sheego bishii **October 16, 2011**, yadoo ku andacooyneeyso in amnigeedu khatar galay, laakiin xaqiiqado saas ka fogtahay oo Kenya, dana kale wadato oo dhul boob ug horeeyo.

**Sidoo kale** waxaa jiro in Itoobiya iyo kenyo galeeyn hishiish aay ugu yeereen,hishiishkii difaaca wada jirka(Common defense against Somalia) wixii ka danbeeyay dagaalkii **1977**.

Waxaa ii muuqato in aan dhex-da uga jirno cadaw baban oo rabo in uu naga saaro gobalka, haddii aan si deg deg ah ula imaan weeyno siyaasad fiyow, oo ka duwan tan aan hada ku socono ee qabiilka iyo qurunkaa.

Waxaan dhex-da uga jirnaa labo dowladood oo kirishtaaniyada/masiixiyadda caalamka samaayn weeyn ku lahan, kala nala metelo awoodaha kala ah: mad-habka kathooliga(Catholic-theology) iyo Mad-habka borotistaha (**Protestant Reformation, by Martin lurthe 1456-1546 A.C)**.

Dalka kenya waxuu christaan-ka Katholic-ka iyo protest-taha kumetelaan gobalka geeska afrika, halka Ethiopia oo aan ognahay taariikhdeed masiixiyadeed iyo saameeynta aay ku leedahay gobalkaan geeska afrika, iyadanu u metesho gobalkaan, masiixiyadda qeybteeda Orthodox-ka (Ortodhokis) iyo qeeb ka mid ah Yahuuda israa'iil . **Haddii** *aan si' cilmi yeeysan u sii baari weeyno khatarta nagu soo wajahan, haddii aan ka fiirsan weeyno oo la imaan weeyno aragti siyaasad oo xalaal ah; waxaan halis ugu jirnaa in aan ka mid noqono labadaan dal ee kiinya iyo itoobiya, dhaxalkii awoowa-yaasheeyn dhiig iyo maal-ba u hureeyna si fudud lagu qaato.*

## DHIBKA IYO DHEEFTA CARABTA NAGA SOO GAARO YA BADAN?

Tusaale yar haddii aan soo qaadano, waxaan ognahay in carabtii khaasatan qoladaan Imaaraadka Carabta la dhaho isku dayeeyso, sidii aay u miji xaabin lahay dowladnimo soomaaliyeed in aay kana hana qaato dalka soomaaliya. Jaziiradaan yar ee imaaraadka carabta; ayaa faraha kula jirto arrimo waaweyn, oo aay dooneeyso in aay umadda soomaaliyeed ku kala dhantaasho, gacantana u geliso wadamada deriskaa, gaar ahaan Ethiopia oo aay sida aan ka war heeynu ka siisay share (saami) dekeda Ber-Bera gaarayo 19%. Ethiopia markeedii horaba soomaaliya sida aay doonto ayeey ka sameeysan jirtay, oo ciidamadeedu waxaay dhulka soomaaliya ee xurta lagu sheego, soo galaan mark aay doonaan. Laakiinse damacada itoobiya waxuu is bedelay, markii Eiitoobiya dhisatay ciidan bad. Oo itoobiya ma bad beey leedahay? Waa su'aal u bahan in si cilmiyeeysan looga jawaabo. Ethiopia waa dal aan bad laheyn (land lock) kuna dhax-yaal Badda cas dhanka waqooyi iyo badda hindiyaan ooshiyaan dhanka barri, laakin aay ka xigaan xuduudaha badahaas Eriteria Dhanka badda cas iyo soomaaliya dhanka badda hindiyaan ooshiyaan.

Itoobiya waxaay ku hamin jirtay waligeed; sidii aay ugu heli laheeyd dadkeeda bad iyo dhulal dheerad ah.Waxaa taariikhda lagu haayaa in aay tiri islaantii xog-ayihii Arrimaha dibadda ee mareykanka(2005-2009), smar aay soo booqatay itoobiya, **Condoleezza Rice** **''suurta gal ma ahan in 90 million aay bad la'aan noqdaan''**. Itoobiya ayaa 20 December 2018 ku dhawaaqday in aay ciidamo badd sameeysaneeyso; arrinkaas ayaa sii kiciyey dareenka shacabka soomaaliyeed Ee ah in itoobiya rabto in aay gobalka geeska Africa gacanta ku dhigto. Itoobiya

waxaa sidoo kale ka dhacay is bedel weeyn, oo aay sameeyeen dad weeynaha itoobiya, ka dib markii aay banaaan baxyo waaweyn ka dhaceen intii u dhexeeysay 2016-2017, dhulalka qowmiyadaha Oromadu degaan, kaasi oo aay uga soo horjeedeeyn taliskii Tigreeda oo ku tagri falay shucuubta kale xuquuqdooda. Is bedelkaas ayaa noqday mid saameeyn ku yeeshay gobalka, iyado oo aan ognahay in Hishiish taariikh ah dhex-maray Ethiopia iyo Eriteria, oo dagaal ba'an dhex-yiiley laga soo bilaabo markii eriteria xurnimadeeda ka qaadatay itoobiya 1993 ilaa iyo 9-November 2018.

Itoobiya ayaa waddo siyaasad aay dooneeyso in aay ku dhisato ciidamo badd oo xoog leh, sida uu yirri ra'isul wasaaraha itoobiya, mar uu u khudbeeynaaye dadkiisa. "Waxan rabnaa in aan dhisanno ciidankii ugu xooga badnaay qaaradda ee dhanka badda" Abii Ahmed.

## IS BEDELKA ITOOBIYA KA DHACAY YAA SI DHAB AH UGU DANBEEYO?

Ethiopia waa dal saaxiibo muuqdo ku lahan caalamakaan, taageero militeri iyo mid dhaaqalana la garab taagan yihiin, taasi oo aay noo muujineeyso sida dagaalkii waqtiga dheer u dhexeeyey itoobiya iyo eriteriyo lagu xaliyey bil gudaheed, dhulkii itoobiya naf iyo maal ku weeysanay ku siisay Ariteriya bilo gudahood. Arrinkaas ma ahan mid ka soo go'ay caqliga itoobiya ama afrikaan, laakiin waxuu ahaay arrin aay ka danbeeyaan quwaddaha shisheeye ee isku heysto gobalka.

Gobalka waxaa ka socdo is bedel siyaasadeed oo xoog badan, kaasi oo aay ku hardmayaan quwawadihii dagaaladii Aduunka, waxa aay ugu yeeraan isku heystay ila iyo 1945. Sida khuburada ku taqasustay arrimaha siyaasadda iyo amniga sheegayaan, gobalka waxaa soo galay quwadaha shiinaha iyo ruushka oo sida la shegaayo rabo in aay xariir

la sameystaan maamulada Jabuuti iyo Somaliland, halka Mareykanka iyo xulufadiiisa carabtu aay u arkaan quwadahaas mid khatar ku ah danahooda istaratijiyadeed ama dhaqaale ee gobalka geeska Afrika. Shiinuhu wuxuu xaruntii ugu weyneed ee military ka furtay jabuuti 2018 kii, oo aay ku sheegaan khubarada caalamka Ee dhanka siyaasadaha iyo militeriga in aay tahay xaruntii maleteri ee ugu weyneeyd Qaradda afrika gudaheeda ee shiinuhu ku yeesho, inkastoo shiinuhu daneeynahaayey in uu xarumo militeri ka sameeysto gobalkaan waqti dheer, gaar ahan jabuuti oo dhacdo halboolaha biyo mareenka baa-bul mandab, oo 17% ganacsiga barriga fog ee aasiya iyo dalalka reer galbeedku iskaga kala goosho. Sidoo kale shiinuhu waxuu ka sameeyay JABUUTI XARUN GANACSI oo la doonayo in shiinuhu alaabihiisa ku sameeyo, ama **Wherehouse** ka sameeysto jabuuti ka dibna caalamka u suuq geeyo.

Aagagaan ganacsiga ayaa waxaa la daah furay 2 -July 2018 (Jabauti international free trade zone), si' uu iskaga yareeyo kharashaadka uga bixi lahaay soo qaadista alaa-bahaan uu qaaradda iyo caalamka reer galbeedka sida:Yurub iyo mareeykan u iib geeyo.

Dhanka kale imaaradka carabta ayaa dadaal dheer ugu jiro sidii uu u cuuryamin lahay aagagaan ganacsiga, asigoo walaac ka qabo, in dekedihiisa uu sameeyn ku yeelan doono xariirkaan ganacsiga ee shiinuhu la yeeshay jabuuti. Imaaraadka faragelintiisa siyaasadeed ee soomaaliya, wuxuu soo if baxyey markii ay hishiish la saxiixatay mamulka soomali waqooyi(Somaliland), shirkad laga leeyahay imaaradka, laguna magacabo DPWorld. **DP world** waa shirkad imaaradku doonayo in uu jabuuti hishiishka ganacsi Ee aay la gashay shiinaha ku cuuryaamiso, Laakiin arrinta intaas ka sii darneeyd waxaay

soo baxday markii la soo weriyay in itoobiya saami gaarayo 19%, aay ku leedahay shirkadaan, taasi oo dood badan iyo tuhun weeyn aay ka muujiyeen umadda soomaaliyeed, oo ahan in imaaraadku doonaayo in uu itoobiya dhul badeed u raadinahayo. Arrinkaan tuhunka ayaa sii dhaboobay, ka dib markii Ethiopia sameeysatay ciidama bad 20 December 2018, kuna sheegtay in aay noqon doonaan ciidamada ugu xoogga badan dhanka badda qaradda afrika.Bal xage bad uga heli raban??

Ethiopia hishiish-kaan shuruud la'aantaa ee aay la gashay eriteriya ayaa dad badan laga yabaa, in aay is dhahaan itoobiya waxaay rabtaa in aay badda eriteriya ciidamadeeda u adeegsato, laakin arrinku saas ma ahan, oo eriteriyaanku waa dad caqli badan, fahamsana dabin daab-yada itoobiyaanka, inkasta oo aay hada kala saxiixdeen(Iriteriya &Itoobiya) in itoobiya adeegsato dekadooda, oo aay ganacsigeeda ka soo degsato si aay uga maaranto qarashaadkii badnaay ee ka geli jiray trasnsportion-ka. Itoobiya waxeey dooneeysaa in aay badda soomaaliya meelo ka mid ah ka hesho, oo ciidamadaan badda oo aay hadda dhisatay ka howl-galaan, dabcan meelahaasu waxaay ila tahay, in aay noqon doonaa gobalada waqooyiga soomaaliya, ama koonfurta badda keenya hada muranka naga gelineeyso.**F.G: Qoraalkaan** waxaan Qoray 2019, waxaana lawada soconaa hishiish benaadkii Abii Ahmed la gelyey bishii Janaayo,2024 , Muuse biixi; ee muuse khaa'in siiyey Bad 50km$^2$ itoobiyaanka , laakiin dagaal dheer iyo buuq diplomacy oo aay ka wajahday itoobiya soomaaliya iyo caalamka, buuqaas hadda la dejiyey, oo heshiish aan la aqoon waxa ku hoos qarsan loo madlan yahay oo u dhaxeeyo Itoobiya &Soomaaaliya , hishiishkaas oo turkey Garwadeen ka yahay bishaan June, 2025).

Arrinta la yaabka leh ayaa sidoo kale waxaa waaye in is bedelkaan ka bilaawday gobalka geeska Africa, 2018-kii uu saameeyn ku yeeshay madaxweynihii soomaaliiya ee xilligaas;maxamed cabdulaahi farmaajo, daadkiisuna noo soo gaaryey si deg deg ah, ka dib markii ra'isul wasaaraha cusub ee itoobiya Abii Ahmed uu yimid magaalada mugdisho, **18 June 2018** Safar Deg deg ah, waxuuna yiri mar uu ka hadlaayey hishiishka uu la soo galyey soomaaliya madax-weynaheeda sida tan:

Dr Abiya Ahmed " waxaan ku heshiinnay wadahadalladii na dhex-maray arrima rejo badan na geliyey weeyaan, si ku meel gaar ah inaan iskaashi dhaqaale oo dhammeystiran u yeelanno, mustaqbalkana annaga oo hal shacab ah isu beddelno hal dal oo dhammeystiran''.

Mar uu ka hadlayeey arrimaha bada Soomaaliya maadaamaa Itoobiya ay bad la'aan tahay, ayuu sheegay in aysan suurta-gal ahayn in Soomaaliya badda intaa la'eg lahaato, Itoobiyana deked la'aan noqoto. Soomaaliya waa dal Juquraafi ahaan meel hal bowlaa ku yaalla, nasiib Darro biyaha badda Ee intaa le'eg (3333km) ee dalka Soomaaliya ku wareegsan ma lahan cid ilaashato, kana hor tagto cadaawgaan kala duwan, ee u soo hanqal taagaayo baddaan kheyraadka kala duwan laga helo, muhiimad strategy-na u lahan caalamka; marka la eego halka aay dhacdo oo ah labada dacal ee caalamka meel isku xirto. Caalamka labadiisa doc ee Galbeedka iyo bariga fog ee Australia, ama NEW Zealand ugu fog tahay.

**Abii Ahmed** Xagga midnimada waxa uu tusaale usoo qaatay dalal aduunka qaar mid ah sida Imaaraat-ka iyo Maraykanka, wuxuuna ka yiri "waddamada geeska Africa ka jira haddii ay u suuragasha iney

noqdaan hal dal oo mideysan sida Dubai, ama sida Mareeykan ama Yurub oo kale, intaan ka baxno waxyaabaha yaryar waxaan heli karnaa faa'idooyin ballaadhan, caalamkana waxaan ku yeelan karnaa awood aan ku gorgortanno, taa ayaan ka wada hadalnay". Intaas oo kaliya maahine waxuu ku yiri dadkiisa waxaan idiin soo helay afar dekadood oo aad ka soo degsan doontiin ganacsigiina.Ethiopia waxaay halgan ugu jirtaa in aay dhul dheeraad ah hesho, hadda oo aan joogno 2019; iyadoo magac wanaagsan wadato, wajigii horena bedelatay.’’’**Aragtida cusub ee itoobiy’**, horay ayeey qeeybo ka mid ah dalkeena u qadatay 1887 iyo 1948.

**IS BAR BAR DHIGA TIRADDA DADKAAN NAGU HAREEYREYSAN EE KIINYA &ITOOBIYA IYO DADKEENA.**

Dadka soomaalidu waxaa lagu qiyaasaa guud ahan, gudaha dalka iyo gobaladda Gumeystuhu heysto **27.3** million, Waxana lagu kala qiyaasaa sida tan:

Gudaha Dalka (Somali Republic) waxaa ku nool sida wasaaradda qorsheyntu sheegtay (2013-2014) Cilmi baaris aay sameysay, 12.3 million, halka soomaalida ku nool soomaali galbeed gaareyso qiyaastii 9-million, soomaalida ku nool Kenya waxaa lagu qiyaasa 3- million, halka soomaalida ku nool jabuuti lagu qiyaaso 1 million ugu badnaan.

Isu geynta dadka soomaalida, iyada oo laga qiyaas qadanayo qiyaasaat-kaan la sameeyay waa :12.3+9+3+1=**25.3** million. Sida laga soo xigtay wasaaradda qorsheeynta Qaranka xogtaan 12.3 milion ayaa laga soo aruuriyay 18-ka Gobal ee dalka. Halka ugu yaraan dadka Qurabaha ku nool gaarayaan 2-million. Sidaa awgeed 14.3 milyan waa isu geeynta dadka gudaha dalka iyo dibaddiisa ku nool guud ahaan. Isu geeynta

Qowmiyadda soomaaliyeed ee Gudaha Jamhuuriyadda, dibada iyo kuwa gumeystaha ku hoos nool; waxeey noqonaysaa qiyaastii 14.3 million ku nool gudaha iyo dibada, 3- million oo ku nool keenya, 9 million qiyaastii dad gaaraayo ee ku nool Killinka shanaad,1 milyan qiyaastii  xeebtii soomaaliya ee waqooyiga galbeed(jabuti). Isu geeyntoodu waa=12.3+2+3+9+1=**27.3 milyan oo dad ah**. Inkasta oo aan aaminsanahay in dadka soomaalida ee ku nool gudaha dalka ka badan yihiin 12.3 million, oo aay gaarayaan qiyaastii 16 milyan.

## TIRADDA QOWMIYADAHA ITOOBIYA IYO KIINYA

Tiradda dadka Ethiopia 2019 kii tira koob la sameeyay waxaa lagu sheegay(**110 million**), halka dadka keenya sidoo kale aay gaarayaan sida ku cad tiro koobkii 2019 kii **"52.2million**". taasi oo noo cadeeyneeyso in dadka Kenya kaliya ku labo laab maan dadkeen, yacni qofkii soomaaliga, waxaa ku soo aadaayo 2 qof oo kiinyaan ah, halka qowmiyadda itoobiya halkii qof  Ee soomali ah aay ku soo aadayaan qiyaastii afar qof (110/27.3) =**4.029.**

Soomaalidu waxaay u bahan tahay in ay wax ka bedesho xaga tarankeeda, si'  aan ula tar-tano dadyowgaan  deriska nala ah, oo nagu afar jibaarmo, marka aan ka eegno  xaga tirada.Dadkeenu  dabcan waa dada dhalo marka la eego tirada da'yarta bulshada, laakiin  wali waxaan u baahanahay in aan la tar-tano qowmiyadahaan, deriska nala ah oo aan siyaasada taranka wax ka bedelno.

Waxaa muhiim ah in aan maskax-da ku heyno, in aan dhalno ma ahan muhiimad weyn; haddii aan dadkeena caafimaadkooda, dhaqaalahood, iyo wax-baridooda damaanad qaadi Karin.Bulshadu marka aay  badato ,qorshe umaddna uusan jirin dhan walba sida: kaabayaasha dhaqaalaha

iyo midka bulshada waxaay Qatar ugu jirtaa in aay u baa ba'ado gaajo iyo nafaqo xumo.

---

## XISAAB AHAAN TIRADDA KORORKA AAN U BAAHANAY SI' AAN ULA TARTAMNO ITOOBIYA IYO KIINYA WAA SIDAAN.

Waxaan adeeg saneeynaa Qaacidadaan; oo loo adeegsado wax-yaabo badan oo kobaca (Growth) ugu horeeyo.

$$M=C(1+r)^n$$

**M**=waa tirade guud ee umadda, **c=** waa tirade bilaawgaa, R= waa rate ka (Qadarka) kororka umaddaas.

Tusaale haddii dadka itoobiya kororkoodu yahay sanadkii 2.6% (world Bank, 2018), halka dadka kiinyaanka uu yahay sida aan ka soo xiganay Kenyan statistic of 2019, 0.6% sanadkiiba, waxaan is bar bardhigi karnaa kororka dadkeena iyo dalalkaan.

Aan Eegno Koror-ka dadkeena soomaaliyeed. Ixsaa'iyaadka (Qiyaasaadka) aay sameeyeen dowladda iyo Hay'addaha Caalamiga annagoo soo qaadaheeyno.

Kobaca Dadka soomaaliyeed (Growth Rate of Somali people,2019) waxaa lagu sheegay 2.9%, marka loo eego UN statistical Organization, sida World Bank.

Haddaba waxaan ogaan karnaa Inta sano oo aay nagu qaadaneeyso in aan labo, laabno tirada dadkeena hadda; haddii aan ku qiyaasno tirada dadkeena **27.5 milyan (2019).**

Waxaan adeegsan karnaa habab badan si aan u ogaano arrintaas; sida **RULE 70** oo loo isticmaalo inta sheey tiradiisu labo jibaarmi karto,

haddii aad heysato kororka sanadkiiba. Tusaale: haddii kororka dadkeenu uu yahay 2.9% sanadkii, waxaan heli karnaa imisa sano ayeey nagu qaadanee in aan labo jibaarno tiro dadkeena .

**Rule 70** wuxuu la mid yahay : 70/R=,halka R aay tahay Qadarta kororka.Tusaalaheynii hore haddii aan adeegsano waxaay noqonee sida tan: 70/2.9%= 24.14, oo la micnaa 24 sano, iyo 14 maalmo ayeey nagu qaadanee in aan 55 million ku gaarno qiyaastii, haddii hadda tiradda qowmiyadda soomaalidu tahay 27.5 milyan.

WAXAAN SIDOO KALE ADEEGSAN KARNAA Formulaha kore ee $\mathbf{M=C(1+r)^n}$ maa daama kororku qaadanayo mudo dheer**.**

**T=logM-logC/Log(1+r) sidaas aawgeed T(Time) ama** inta sano waxaan ku heleeynaa sidaan: **logM-logC/log(1+r)=Log55-Log27.3/Log(1.029)=1,77085-1.469822/0.0124154= 0.30103/0.0124154= 24.24655. Nitiijada noo soo baxday ayaa noqoneeyso in aan gaarno 55 milyan oo dad ah, waxaay nagu qadaneeysaa qiyaastii 24 sano iyo 24 Maal-mood**.

Haddii qiyaastii afar iyo labaatan sano, nagu qaadaneeyso in aan ku gaarno 55 milyan oo dad ah, waxaan u baahanahay in aan kordhino Kororka dadkeena sida aan ku muujin doono xisaab ahaan.

Waxaan ku heli karnaa ‘’**r** ‘’rate-ka aan u baahanahay in uu noqdo kororka dadkeena; si’ aan u gaarno 80 million, 24 sano ka dib sida tan:

R waxaan ku heleeynaa formulahaan $\{(\boldsymbol{M}/\boldsymbol{C})\}\mathbf{1/t-1}$ .

Haddii aan rabno qiyaastii, in aan gaarno 80 million, 24 sano ee soo socoto gudahooda maxaay tahay rate-ka loo bahan yahay?

**Derivative (**Dharaan dhirin dheer ka dib Rate ‘’r’’ sidan ayaa lagu helaa.

M=c(1+r)**ⁿ** ----------------------------------

**R** =( 〖𝑀/𝐶〗 )1/t – 1

$(80/29.4)^{1/24-1}$= $(2.712)^{0.041667-}$**1**= 1.042445833-**1**= 0.042445. Maxsuulka soo baxay ayaa noo muujinaayo, in aan u baahanahay qiyaastii koror dhan 4.3% sanadkii (4.3% per annum Fertility rate).

---

Haddii aan rabno in aan gaarno 100 million, 24 kaas sano sidoo kale waxaan adeegsaneeynaa formulahaan kore, si aan ula tartanno dadyoowgaan nala deriskaa awood ahaan iyo dhaqaalo ahaanba.

### FUR-SADAHA NOOGA FURAN DAD-YOOWGAAN DERISKA NALA AH.

Labadaan Dal ee nala deriskaa waa dalal dhul iyo dad naga heysto, loona baahanyahay in aan la nimaadno siyaasad ka duwan, tii aay ku qaabileeyn madax-dii soomaaliya soo martay ee mudane: Siyaad Barre ugu danbeeyey, ilaa iyo kuwa hadda xilka haayo oo aad moodo in aaysan aheyn dariiqa saxdaa ee aan ku qaabili karno, dalalkaan dad iyo dhul naga haysto mudo aad u dheer.

Kenya iyo itoobiya waa labo dal oo nala deris ah; laakiin aan ku kala duwan nahay diin, dhaqan, siyaasad, iyo dhaqaalaba.

---

Dalalkaan waa dalal kala duwan naftigoodu tusaale:Kenya waa dal qabo bad iyo berri ku filan dadkooda, laakiin ka arkay doqonimadeena, in aay na soo hujuuman oo badadeena iyo dhulkeena damac ka soo galyo, halka Ethiopia tahay dal aan bad laheeyn(Land-lock), aadna u ballaaran dad ahan iyo dhaqaalo ahaanba.Itoobiya waa dal maal-mahaan si xoowli ah ku bilaabay in uu raadiyo bad uu si’ bilaash ah

wax uga soo degsado dadkiisa gaarayo 110-ka milyan. Sida uu sheegay 21-April, 2019 wareeysi uu siinaayay wargeyska ka soo baxo itoobiya (Addis Standard), Abaan-duule ku xigeenka Birhanu julaa, ciidamada badda ee itoobiya dhawaanahaan dhisatay wuxuu yirri: "*Waa in aan muujinaa saameynta siyaasadeed ee aay itoobiya ku leedahay dhinaca badda.Waddamo badan ayaa meelo fog fog ka imaanayo, si aay baddaha deriska nala ah aay saameeyn ugu yeeshaan. Annagu waxaan nahay wadan facweyn, oo ay ku nool yihiin shacab ka badan 100 milyan, marka ma jiri karto sabab aan bad la'aan u noqon karno*".

Warka itoobiya waa cadyahay; waana xaqiiqo jirto in bada soomaaliya aay noqotay meel aan cid kala lahayn, oo dalal badan u soo shaqo tagaan, qashin u soo qaadan, waliba haraay-ga sunta warshadaha (chemical toxin). Itoobiya waxa aay ku baraarugtay in bada soomaaliya tahay bad haawan, oo cid ilaashato jirin. Laakin sida aan la wada soconaba ma ahan badda soomaaliya kuwa u soo warma qaatay itoobiya oo kaliya, oo waxaa intaas ka sii daran dalka Kenya oo xariiqin biinaad qaloocan(False baseline) oo si toosa u soo gasho kismaayo sameeysatay, si aay u xalaaleysato kheeyraadka gunta(Seabed) badda soomaaliya ku jiro. Itoobiya iyo Kenya ma ahan cida dhibka soomaaliya ka danbeeyso ee waxaa jiro quwado rabo in aay si' daaha gadaashiisaa u helaan kheyraadkaan.

Soomaaliyeey baraaruga, oo dantiina doolar yar haku gadanina. Ethiopia iyo Kenya waan ujeednaa sida aay noola dhaqmahayaan.

Hadaba maxaay tahay dariiqada noo banaan oo aan uga bixi karno siriqdaan naloo dhigaayo (common trap)?

***MAXAAY YHIIN FURSADAHA NOO BANAAN SI AAN U BAD-BAADNO***

Soomaaliya waa uu dal bur-bur xun ka soo gaaryey dagaaladii sokeeyay, kaasi oo aan dad iyo duunyaba ku weeynay; laakiin dadaal dheer ka dib hada aay ka shaqeeyaan maamulo iska liito awood ahaan, reer galbeedkuna si' afkaa ku dhahaan waa dowladd aan la shaqeeyno ,taageero siino, laakiin xaqiiqadu sidaan aay ka fogtahay oo aay yihiin kuwa dhibka dhex-yaal seddex-daan umaddood ee soomaaliya, itoobiya iyo Kenya abuuray, xilliyadii isticmaarka ilaa iyo haddana ka dhex shidaayo colaado **xagga dhulalka iyo baddahaa.**

**Habka kaliya ee aan uga bad baadi karno damacaan aadka u xoogan ee wadamadaan deriskaa, ka damacsanyihiin umaddaan soomaaliyeed waa**:

**1-**Waa in aan sida ugu dhaqsiyaha badan u dhisanaa ciidan caqiido iyo awood ka dhisan, sida ciidan ka dhisan diinta islaamka iyo maadiga, loona carbiyeeyay/hanuuniyay in aay difaaca dalkooda ugu dhawaanayaan allah(swt) micnaha janadda ku gelayaan.

**2-**In aan dalalkaan hishiishyo nabadeed la saxiixano, una cadeeyneyno in aan duulaan ku ahayn danahooda, dooneeynana in aan ka shaqeeyno horumarinta umaddaha gobalka. Sida aan ognahay dalalkaan wal-walka ugu badan waxeey ka qabaan soo noqoshada awood soomaaliyeed, oo aay aaminsanyihiin in aay arrimahooda amniga, dhaqaalaha, iyo diimaha sameeyn ku yeelan doonaan. Soomaaliya waa dal horey aay usoo arkeen dalalkaani asigoo dad, dhaqaalo, iyo cilmi ahaanba ka tag yar maanta meesha uu taagan yahay sameeyntii uu gobalka ama qaradda afrika uu ku lahaay.

**3-**In soomaaliya aay la timaado fur-furnaan bulsho oo ku wajahan gobalka, aragtida nalanka aaminsanyahayna aan bedelno, anagoo **xoojineeyno ganacsigeeyna** iyo **dacwda** islaamka; si' aan u gaarno in gobalkaan uu noqdo dadyoow muslimiin ah dhammantood ama intiisa badan 90%. Ganacsiga iyo dacwadda islaamku waa labo awood oo aan ku gaari karno, in aan gobalkaan geeska afrika u bedelno dad muslimiin sunni ah, anagoo u mareeyno siyaasada ''n**abad aan kuwada noolaano''** una balan qaadeeyno, dalalkaan itoobiya, iyo kiinya in aay naga nabad gelayaan, amni ahaan iyo dhaqaalo ahaan, **bi-shardi** in aay dadka muslimiinta ee ku hoos nool siiyaan xurnimo buuxdo, oo aay doodo waaweyn la yeelan karaan dadka masiixiyiinta iyo kuwa kale ee aan islaamka heysan, si' aan u gaaarsiino dadkaan dacwadda islaamka iyo mas'uuliyada aay nooga tegeen anbiyadda illaaheey,oo nabigeeyna **Muxamed Caleyhi salaatu wasalaam** ugu **danbeeyay.**

**Dhanka kale** Ganacsigu wuxuu noo fududeeyn doonaa in aan fahamno dadkaan dhaqanadooda, iyo awoodahooda dhaqaale, taasi oo ugu danbeeyn noo keeni doonto labo faa'iido oo kala ah:

**1-**In aan dadka islaamka ee gobalkaan kor u qaadno tiradooda; si' aan u dhisno khilaafo islaami ah oo kana qaato barriga afrika iyo qaaradda intee kale I,a.

**2-**In aan kor u qaadno awooda dhaqaalaheeyna ee gobalkaan geeska afrika, taasi oo aan awood gor-gortan dhaqaalo iyo mid siyaasadeedba ku yeelan doono caalamka iyo Qaaradda guud haan.

Dhaqaalahu waa quwad aad wax badan ku fulin karto, sida: fidinta dacwadda islaamka iyo difaaca danaha dadka muslimiinta guud ahaan.

**3-**In aan u aragno(Somaali ahaan) in dalalkan deriskaa gaar ahaan itoobiya noo tahay suuq ganacsi oo aad u weeyno, una diyaarino dadkeena in aan wax-barno si' aan u kobcino dhaqalaheeyna, suuqaan aadka u weyna uga faa'ideysano.

Dadka soomaalidu waa dad ku fiican Ganacsiga; si muuqatana ku jiro ganacsiga Bariga Afrika, afrikada dhexe iyo koonfurta afrika. Marka fursad dahabi ayaan haysanaa, haddii aan helno dowlad gadaal ka taagnaato dadkeeda dhan walba. Ogaawna in Dadkeenu iyagoo bur-burkaas dowlad la'aan ku jiro aay gaareen guulahaan Ganacasiga Ee bariga Afrika, sidoo Kalena dacwada fidinta diinta aay Kaalin wayn ku leeyihiin dalalka Koonfurta iyo Bariga Afrika 30 sano ee la soo dhaafay.

# Cutub 6

## SIYAASADA SOOMAALIYA EE QAARADA AFRIKA.




**Q**aaradda afrika waa qarad aad u weyn marka laga eeggo xagga baaxadda dhulka iyo dadka. Qaaradu waxaay noqoneeysa qaradda Labaad ee aduunka ugu weyn. Qaradda kaliya ee ka weeyn; waa Aasiya (Asia) sida aay taariikh-yahanada cilmiga dhulka sheegaan, ama aan mape -ka caalamka laga arki karo.

---

Afrika qaarad ahaan waa mid aay ku badan yihiin kheyraadka dabiicigaa, laakiin aay ku habsadeen siyaasad xumo aay ugu horeeyaan hugaan-kooda, iyo gumeystihii isticmaarsaday ee reer galbeedka oo wali ku lug leh, arrimahooda daakhiligaa una diidan in aay siyaasad

ahaan iyo dhaqaalo ahaanba u madax banaa-naadaan. Afrika taariikh ahaan waa qaarad taariikh dheer leh, aayna ku nool yihiin dadyoow kala duwan oo isugu jiro Carab iyo cajab; gaar ahaan bantuuga (Jareer-ta) dadka loo yaqaano oo aad ugu xoogan Qaarada. Qaraaddu waa qaarad dad dhaqano aad u kala duwan aay ku nool yihiin, lehna cimilo aad u kala duwan marka laga eego dalalka Qaarada ku yaalo.

***Cutub-kaan waxaan ku falaqeeyn doonaa mowduuc-yaan soo socda*:**

## Taariikhda afrika marka laga eego,

A-Qur' aanka kariimka iyo umadihii hore ee islaamka

B-Gariggii Hore iyo xariirkii uu africa la lahaay.

C-Imaashadii islamka Ciise Caleyhi salaam ka dib (611-C CK)

**2-Diimaha iyo dhaqanadda ka jiro Qaaradda**

**3-Dhaqaalaha Qaaraddu aay leedahay**

**4-Isteratijiyadda soomaaliya aay ka leedahay qaaradda afrika sida:Strategic points, (meelaha taargidka noo ahaan dono).**

### Taariikhda Afrika & Qur'aanka kariimka

Qur'aanka kariimku waa uu ka hadalyey wax kasta oo aallah koonkaan keenyey, sida allah noogu sheegay (**suradda al-ancaam,** aayadda 38-aad).

Wuxuu allaah yiri: Daabad ma jirto arladaan/dhulkaan dhexdiisa, walaa mid-ku duuleyso sida (Shimbiraha) garbaheeda; ilaa hadii aay jiraan waa umaddo idinka oo kale ah, ''micanaha sida aan u nool nahay ayeey dhulkaan korkiisa ugu nool yihiin'' Markaas ayuu allah sii yiri;

Kitaabkaan ugama tegin /dhaafin sheey intaas ka dib allaah xagiisa ayaa la idin celihaa (suratu ancaam: Aayadda:38-aad).

Hadii aan wax yar sii faah faahino micnaha kalimaadka qaarkood, sida: Daabad. Daabad waxaa loo la jeedaa wax kasta oo dhulka korkiisa ku socda, haku socdaan bogooda ama lugahooda. Sida ku cadd **suratu al-nuur**(Verse:45th).

**Kitaabkaan ugama tegin**: Kitaabkaan waxkasta waan ku sheegnay ayuu alle yiri, laakiin anaga fahamkeena qur'aanka ayaa laga yaabaa in uu iska gaban yahay.Qur'aanku waa wax-yi rabbi xagiis ka soo degay; looguna talagalay in lagu haggo insaanka iyo noolaha kale ee dunida ku nool in aay ku kala nabad galaan. Qur'aanku wax uu dhaafay (Usan kor istaagin) ma jiraan ha noqoto dhan: - Amni, siyaasad, caafimaad, dhaqaalo, sharci & kala danbeeyn, horuma umaddeed, iyo aduun iyo aakhiro wixii **maslaxadeeynu ku jirto.**

Allaah waa mid raxmad badan, adoomankiisa la jecel in aay aduunyadda sharaf ku noolaadaan oo ah in asagga oo kaliya la caabudo, wuxuu jideeyana aay noqdaan waxa kaliya ee sharcigaa, waxuu xarimayna aay noqdaan sida uu u xarimay, aakhirana/Qiyaamanaha adoonmankaas sida uu wax u jideeyay u raacay ku abaal mariyo, janno iyo nimcooyin asigu uun ogyahay weyninkooda .

### Qur'aanka iyo taariikhdii hore ee Afrika umaddihii ku noolan jiray.

Sidaa aan wada ognahay Nabi yuusuf caleyhi salatu wasalaam; wuxuu ku noolaay masar/misra oo ku taal qaaradda afrika geeskeeda waqooyi. Hadii aan taariikh ahaan dib ugu noqono, dhalashada iyo sida uu nabi yusuf ku yimid qaaradda afrika. Nabi yuusuf Cs waa dhashii nabi

ibraahiim CS ee aan ognahay tariikdiisa iyo in uu ka mid yahay 5-nabi ee ulul cazmiga la isku yiraahdo.Ka fiiri suradda al-axzaab aayadda:7-aad.

## Taariikhda nabi ibraahiim (Cs) oo kooban

**Nabi ibraahiim cs** waxuu ku dhashay dalka ciraaq, gobalka baabil hadda meesha loo yaqaano, waxuuna dhashay xilli nin jaa'ir ahaay(kibray) oo ilaahnimo sheegtay noolaay, oo magaciisa la dhihi **jiray Namruud ibnu kancaan**. **Namruud** wuxuu ahaay sida culimadu sheegaan shanta Qof ee aduunka mulkigiisa la siiyay oo asigu ugu horeeyay. Waxaa culimadu sheegaan in allah saldana /maamulka aduunka uu siiyay shan qof oo 3 islaam tahay 2-bana Gaalo yihiin. Waxaay kala yihiin sida tahan: -

**1**-Nabi suleyma(cs). Nabi suleymaan cs magaciisa waa suleymaan ibnu daawud ibnu eeyshaa. Waxuu ahaay wiilkii nabi daawuud caleyhi salam ee mulkigii iyo nabi-nimadii ka dhaxley isla daawuud-ka cs ka dib markii uu dhintay nabi daawuud cs, mulkigaas uu haayey sida culimadu sheegaan 7-sano. Nabi suleymaan CS waxuu ku noolaay beytul maqdis, nabi ciisa caleyhi salaam ka hor 1,500 sano, sida culimaa al-siraa sheegaan. Nabi suleymaan waxuu ahaay nabi allah siiyey mulki aduunyo iyo xikmaddii uu aabihii ka dhax-lay, dabeeylaha ayaa u ka xeeyn jiray meesha uu doono, sida ku cad suradaha" **saba, iyo saad**.". Nabi suleymaan aabihiis waxuu sidoo kale ahaay nabi mulki iyo xikmad allaah(swt) siiyay, taariikh ahaan Nabi daawuud magaciisu waa Daawud ibnu eyshaa. Wuxuu ahaay Nabi ilaah mulki aduunyo iyo xikmad/cilmi isugu daray, waxuuna ka danbeeyay nabi muuse cs, sida la sheego 1,500 sano illaah ayaa ku cilmi badanee. Waxuu xilka kala wareegay Boqor daaluud sida ku cad suratu al-

baqara,(ayaddaha:247-249).Daaluud waxuu ahaay adoon ilaah u soo bixiyay reer bini israa'iil, ka dib markii aay ka codsadeen nabigoodii xilligaas nabi "shanwiin **cs**" in uu boqor aay ka bar-bar dagalamaan allah u weydiiyo .Sida aay sheegaan ahlu siiradu, nimankaan waxaa ku dhacay dhibaato badan oo aay u geeysteen nimankii cawaamiqadda loo aqooni jiray, ee ahaay haraaygii qowmu caad, madax-na uu u ahaay ninkii la dhihi jiray "**Jaalut**". Laakiin sida lagu yaqiin dabeecadda reer binu isra'iil waa aay diideen markii uu nabi shanwiin **CS** u sheegay in allah u doortay boqor daluud in uu hugaansho oo madax u noqdo, sida ku cad ayadda **248-aad** ee surradda al-baqara, ilaa iyo haddana aan arkeeyno nimankaan yahuuda ee reer binu israel; dhibka aay dunida ku hayaan, gaar ahan beytikii seddexaad ee ugu fadliga badnaay koonkan korkiisa, iyo dadkii muslimiinta ee beytul maqdis.

**2-**Ninka labaad ee allah mulkiga caalamka siiyay ee maqrib iyo mashriq meesha uu rabo u duulaayay waa **Yaada al-qarneyn.** Yaa daa al-qarneeyn waxuu ahaay nin allah siiyey, awood uu maqribka iyo mashriqa  aduunka uu ku gaaro, Asiggoo dadka aduunka ku noolaay xilligaas ugu yeeraayey diinta rabiggiis sida allah ku sheegay ninkan qisadiisa suurada al-kahfi.

Ninkaan qisadiisa oo faah faahsan waxaan ku arki doonaa pages-kaan soo socdo insha allahu.

**3-** Ninka seddexaad Waa mahdiga uu nabigu(CS) noo sheegay in uu milkin doono/maamuli doono aduunkaan , nabad iyo cadaaladna ka buuxin doono , kadib markii jowr iyo dulmi laga buuxiyo; waa sida aan hadda arkeeyno oo islaamkii meel kasta lagu isticmaarsanaayo, fasaadkuna  noqday wax lagu faano oo hay'addo dhan loo sameeyay in

aay dadka gaaleeysiiyaan, Sida hay'adda xuquuqul insaanka ee u doodo waxa ay ugu yeeraan xuriytul al-qowlka(Freedom of speech) halkaasna aay ka dhasheen dad hawadooda iska raaco.

Mahdigu waa adoon wanaagsan, oo aakhiru zamaanka allah ka soo saari doono magaalada makka ee dalkaan sacuudiga, nabiga caleyhi salatu wasalamna ayuu ku magac yahay. Waxuu leeyahay calaamado lagu garanaayo sida uu nabigu CS noo sheegay kuna cad axaadiith laga weriyay nabiga salalaahu caleyhi wasalim.

**4-**Namruud ibnu kancaan lacnatulaahi caleyhi: waa ninka sheegtay ilaahnimo sida ilaah qur'aanka noogu sheegay; suratu al-baqara(ayadda:258-aad). Waxuu yirri alle: soo arki meeysid nabi allow (NNH) midkii kula dooday nabi ibraahiim cs arrinta rabigiisa, sheegtana in allah siiyay mulki aaw ula jeedo in uu wax nooleeyn karo, waxna dilo karo, sida aan ka fahmeeyno ayadda qeebtan soo socoto.

U sheeg umadaada sayidka muxamedoow (Cs) markii nabi ibraahiim cs uu ku yiri gaalkii namruud ahaay; aniga rabigeeygu waa midka waxna nooleeyo, waxna dilo; Gaalkii{n**amrud**}wuxuu yiri aniguba wax-baan nooleeyaa, waxna waan dilaa. Ibraahim waxuu yiri CS; ilaaheey waa midka qoraxadda bari ka keeno maqribna u rido ee adigu maqrib kala imaad /ka soo celi? Wuxuu allah yiri: wuu wareeray gaalkii{namrud} allahna ma hanuuniyo daalimiinta (surada baqara, **ayada 258-aad).** Nabi ibraahiim cs waxaa la sheegaa in uu u yimid xilli galab ah; asigoo rabo in uu beentiisa dadka tusiyo, kuna yiri qoraxadu waa sii dhaceeysaa ee soo naq/celi? Gaal namruud waa uu wareeray oo waxuu ogaay in uusan qoraxadda soo celin Karin''xujo aad u weyn ayuu weydiiya nabi Ibraahiim cs'', laakiin gaalkii namruud

markii uu ku guul dareeystay in uu qoraxada soo celiyo,wuxuu bilaabay in uu dagaal iyo colaad u qaadyo nabiga ibraahim cs.

**5- ninka shanaad shanta qof ee la siiyey Mulki caalamka waa** ibnu sanam /bukhtan nasab (587-aad ciise caleyhi salam ka hor). Taariikh ahaan ninkaanu waxuu ahaay wiil sanam hoostiis laga soo qaaday, laakiin ilaah ku ibtileeyay/imtixaanay nimankaan reer binu israaa'iil in uu laayo; kadib markii aay allah ku kufriyeen nimcooyinkiisa ,oo nabiyo badan iyo culimadoodii diinka fareeysay laayeen taariikh dheerna lahan oo aad ka fiirin karto kutubada siirada.

Hadii aan dib ugu noqono taariikhdii nabi ibraahiim cs. Nabi ibraahim markii uu koray wuxuu bilaabay in uu diinka ugu yeero aabihiis iyo qomkiisii, oo caabudi jiray sanamyo iyo boqorka aan soo sheegnay ee Namruud ibnu kancaan. Nabi ibrahiim cs aabihiis waxaa la dhihi jiray Aazar sida qur'aanka lagu xusay, waxuu sameeyn jiryey, sanamyada aay cabudaan qowkiisa, wuxuuna daacad u ahaay boqorka namruud. Nabi ibraahim cs markii uu weynaaday waxuu bilaabay in uu su'aalo ka weydiiyo ilaahooda; abahiis iyo hooyadiisa.Waxaa culimadda ahlu siiarada sheegaan in nabi ibraahim CS weydiiyey abihiis, aabow aawey ilaahaagii? Aabe:waa Namruud ibnu kacaan.

Waxuu sidoo kale weydiiyey hoyadiisa aawey ilaahaagii?'Hoyadii waxaay ugu jawaabtay:waa Aabahaa!

Waxuu sii weyiiyey Namruud yaa ilaah u ah?

Wuxuu aabuhu ugu jawaabay ilaaha weeynkaa oo waxaan dhan abuuray. Markaas ayuu nabig ibraahim cs ku yirri: Oo maad caabudiin

rabigga weynkaa? Wuxuu ku yirri aabihiis aamus cunug edeb lahan matihidee!

Nabi ibrahiim cs waxuu bilaabay in uu aabihiis ku yiraahdo aabow caabud ilaaha  waxna anfaco, waxna luro/dhibkiisu soo gaarayo, sida ku cad suradda marya aaydaha(verses:41-48). Wuxuu yiri allah: Usheeg umaddaada sayidka muxamdoow(cs) markii uu ku yirri nabi ibraahim cs aabihiis, Aabaheeyow maxaad u caabudee wax aan ku maqleeyn, oo aan ku arkeeyn, waxna aan kugu tareeyn/intifaaceyn yacni waxna ku siineeyn, waxna kaa qadaneeyn,waa sanamkee. (aayadda 42-aad ee maryama)?

Waxuu allah ku sii yiri aayadda ku xigto, isagoo nooga waramaayo qisadii dhexmartay nabi ibraahiim iyo aabihiis:Aabaheeyow waxaan kuula imid cilmi aan qof kale kuula imaan, ee iraac waxaan kugu hanuuninaa wadada Tosan (ee islaamkaa) aayada(43-aad, sur,maryama). Aabaheyow ha caabudin sheydaanka, ninka sheydaan la dhaho waxuu ahaaday/noqday mid allah caasiyey ayadda(44-aad maryama).

Intaas ka dib sida aayadaha ka danbeeyo ayadaan noo cadeynayaan; wuxuu ku yiri aabihiis nabi ibraahiim cs, iga tag oo waxuu ku adkeeystay gaalnimadiisa iyo in uu caabudo sanamyada uu qoray.

Nabi ibraahi im cs waxuu bilaabey in uu fikiro oo uu raadiyo siyaasadii uu ku jejebin lahaay sanam-yadaan; rabbi weeyne ka sukoow aay caabudayaan qowmkiisu, Sida ilaah noogu sheegay suradda wasaafaad. Waxaay caado u lahayeen nimankaan in aay aadaan sano (Festival) ama ciid aay weyneeyn jireen meelaha baadiyadaa, halkaas

oo cid walbo laga rabay in aay baxdo, kaliya magaalada looga tegi jiray sanam-yada, iyo dad xanuunsan oo barakeeysan jiray sanamyaddaas.

NABI ibraahim cs markii uu arkay fursadaan beeylaha, ayuu wuxuu bilaabay farsamadii uu uga hari lahaay in uu raaco nimankaa; wuxuuna yiri waan xanuun sanahay sida ku xusan aayadaha(85-99) ee suradda wasaafaad. Waxuu allah yiri Uga sheekeey Dadkaaga nabi allow (NNKH) markii nabi ibraahiim cs ku yiri aabihiisa iyo qowmkiisa, maxaad caabudeysiin? (aaydda:86-aad-wasaafaad). Been abuurasho, ilaah ka suko ilaah-yaal la abuurto, miyaad dooneysiin? (Aayda 87-aad-wasafaad). Malahiinu muxuu yahay rabbi aad maleeyneeysiin? (aayadda 88-aad wasafad). Micnaha allah in uu idiin ciqaabo arrinkaan shirkiga, imaad ka baqeysiin. Markaas waxaa la sheegaa in aay maalin isu diyaariyeen in aay baxaan, oo sida aan horey usoo sheegnay doonaayeen festival ama ciid ay lahaan jireen, markaas oo aay ibraahiim cs ku dheheen na raac! Nabi Ibrahim cs si' uu uga bad baado in uu raaco waxuu raad-saday qorshe, oo wuxuu ku yiri waan xanuun sanahay! waxaayna sida la sheegay caado u lahayeen in qofku markuu xanuun sanyahay ka tegi jireen. Sida allaah noogu sheegay ayadda 88 ee surada wasaafad, wuxuu allah yiri asigoo nooga khabraayo wixii dhexmaray nabi ibraahiim cs iyo aabihiis& qowmkiisa. Wuxuu fiiriyay nabi Ibrahim xidigaha markaas ayuu wuxuu yiri: waan xanuunsanaa (aaydda:88-89-aad wasafaad). sida la sheegay Qofka xanuunsan waxaay ka aaminsanaayeen shar in uu u keenaayo haduu raaco, markaas waa aay ka tegeen oo waxaay aadeen ciidoodii, isla markiiba nabi ibraahim cs waxuu guda galay in uu bur-burinaayo sanam-yadoodii; sida ku cad aayadaha 90-96-aad ee surada wasaafaad. Wuxuu

qatay faas sida alaah suratul wasaafaad noogu sheegay, waxuuna bur-buriyay sanam-yadoodii.

Waxuu yirri allah :wuxuu u leexday nabi ibraahim cs sanam-yadoodii xagooda; wuxuuna ku yirri soow wax cuni meysiin, asigoo ku jees jeesaayo sanamyadda; waxna ku fahamsiinaayo dad meesha looga tegay oo barakeysanaayey sanamyada, in uusan sanam dhib iyo dheef laheeyn, sida aan soo sheegnay ka eeg(aayadda:91-aad wasaafad).Nabigu hadalkaan uu sanamyadda la hadalyey waxuu wax ku fahamsiinaayey kuwa hoos fadhiyay sanamyaddaas, ee barakeysanaayo sida in aay wax u teraayaan ( xanuun ka qaadi karaan, ama xanuuna u keeni karaan).Intaas ka dib, waxaa dhac-day sida qur'aanku noo sheegay, in aay maqleen qowkii ficilka uu ibraahiim cs sameeyay; oo ahaay in uu bur-buriyay sanamyaashoodii. Qoowmkii oo dheg la qabto la heeyn ayaa nabi ibraham cs u yimid kuna yiri :yaa sidaan ku sameeyay ilaah yaadeeyna ibraahiimoow?.Nabi ibraahiim waxuu ku yiri asigoo ku dheelaayo caqli xumadooda " waxaa sameeyay oo jejebiyay sanamyadiina midkooda weynkaa ee kana; weydiiya hadeey yihiin kuwo dhawaqaayo" ayadda(63-aad suradda anbiyaa).Wuxuu allah noo sheegay in ay is weydiiyeen naftooda oo aay dib isugu noqdeen in aan sanam warami Karin.Ayada(64-aad ee suraddda anbiyaa).Markii xaqu u cadaaday qoowmkiisa si' aay xaqa uga hor yimaadaan; waxaay bilaabeen in aay dhahaan deb haloo shido oo ninkii ilaah yaasheeynii baa ba'iyey halagu rido. Waxaay shideen deb aad u weeyn oo sida ahlu siiradu sheegaan maalmo la hurinaayey, si nabiga allaah ee macsuumkaa loogu tuuro.Wuxuu weydiiyey nabi ibraahiim cs; ma waxaad cabudeysiin sheey aad idinku gacmihiina ku qorateen? Ilaahna ma idinka iyo iyaga ayuu idin abuuray? micanaha

qoryahaan aad illaah ka dhigateen oo aad geed ka soo gooyseen, Aaydaha(95-96 suarradda wasafad).

Waxaay ku dhaheen, u dhisa asaga dhismo markaas ku rida jaxiimo, naarta /dabka aay shideen (97-aad, suradda wasafad).

Nabi ibraahiim cs markii uu dhibkaan intaa la eg kala kulan-yay qowmkiisii iyo aabihiis; dabkii aay ku rideena allah ka bad baadiyay, waxuu bilaawyey in uu ka soo haajiro dhulkaas gaaladu fasahaadineyso, maxaaa yeelay waxaa la rabaa in meeshii diinkaaga lagu dhibaayo, oo aadan rabbi ku caabudi Karin aad ka tagto, laakiin caksigeeda ayaa maanta socdo oo gaaladii iyo meelihii diin xumadu ka jirtay ayaa loo ordaa. Waxaan noqonay dad uun aduunyo raadinaayo, aakhiradoodina hilmama.

Nabi ibraahiim cs waa uu ka soo haajiray magaaladii baabil ee aay dabka kula rideen qoowmkiisa, haddana ka tirsan gobaladda ciraaq, asiga, xaaskiisi Saara iyo nabi luud caleyhuma salaam uu adeer u ahaay nabi ibraahim cs, sida ku cad qisadooda suradda **caanka-buut/Axasiba (Aayadaha,25-26-aad). Nabi ibraahiim cs iyo xaaskiisii saara;**Waxaay u soo haajireen meeshaan falastiin/falasdhiin loo yaqaan, halka nabi luud cs, luud ibnu Haaran ibnu aazar uu nabi ka noqoyey meeshan hadda loo yaqaan (**Urdun**), nabi ibraahim cs asaguna waxuu u soo gudubyay Dhulkaan barakeeysan ee baytul maqdis, laakiin kuma sii hakan halkaas, oo horay ayuu uga sii gudbey sida culimada siiradu sheegaan, dhankaas iyo qaaradda afrika, gaar ahaan magaalada masar oo ujeedkeeyna ugu weyn ahaay in aan cadeeyno taariikhdii hore ee **qaradda afrika marka laga eego Qu'aanka kariim.**

Nabi ibraahim cs waxuu kala kulanyey dalka masar ee qaaraddaan afrika, oo hadba markaas uun magac loo yiqiin aan afrika ahayn ,boqor jabaa-biriinta xilligas qooqday ka mid ahaay, oo sida ahlu siiradu sheegaan falal aan wanaagsaneeyn kula kacay xaaskiisii **cafiifada** aheeyd, laakiin allaah ayaa ka dhowray xumaantisii; oo wax xumaan ah kuma sameeyn, isku dayo badan oo uu ku sameeyay boqorkaas zowjadii nabi ibraahiim cs, si' uu dhib ugu geysto. Sida ahlu siiradu qoraan, gaalkii xanuun ayaa lagu riday mar alaale marka uu doono; in uu xageeda soo aado asigoo doonaayo in uu sharafteeda meel uga dhaco. Intaas ka dib wuxuu boqorkii daalimka ahaay yiri iga wada waa naag sheeydaanadahee, waxuuna hadiyad ahaan u siiyey nabi ibraahiim cs haajara oo ahayd adoomad boqorka u adeegi jirtay.

Nabi ibraahim cs, saara iyo haajara waxaay ku laabteen magaalada barakeysan ee qudus, halkaas oo aay in muddaa ku negaayeen asiga, saar iyo haajira oo khaadumad u aheyd. Muddo markii la isla joogay sida la sheego nabi ibraahim cs da'diisu aad u weynaatay, sarana la sheego in aay da'a ahaan duqoowday in kasta oo aay ka yareeyd nabi ibraahiim cs, waxay kula talisay in uu guursado haajira, si' ilaah ubad uga siiyo, halkaas ayaana guur-kii nabi ibraahiim cs iyo haajara ku dhacay.

Sida aan ognahay nabi ibraahiim cs waxuu ka mid yahay shanta nabi ee allah ugu yeeray ulul cazmiga, sida ku cad suuradda Ax-qaaf (Aayda 35-aad).

---

Nabi ibraahiim cs waxuu dhalyey, seddex-da nabi ee is dhalay ee kala ah: - isxaaq, yacquub,iyo yuusuf Caleyhim al-salaam.

Nabi yacquub oo qolaadaan reer galbeedku ugu yeraan ‘‘**jocob; the father of twelve founders of the twelve tribes of Israel** ‘‘, waxuu dhalay 12 wiil oo nabi yuusuf cs ka mid ahaay. Nabi yuusuf cs waxuu allah u doortay in uu nabi noqdo. Nabi yuusuf wuxuu hurdo ku aragyey asigoo 11- xidig, Qorax-da iyo bisha/dayaxu u suujuudayaan, suradda yuusuf(Aayadda,4-aad),wuxuuna ku yiri aabihiis yacquub, oo asiguna nabi ahaay xilligaas dhulkaan falastiin meel ka mid ah: wiil keeygiyoow ha u sheegin ru’yadaada walaalahaa, oo aay markaas ku dhagraan, dhagrid; maxaa yeelay sheydaanku waa mid cadaw u ah insaanka, cadawtinimadiisuna cadahay(**Yuusuf:ayadda,5-aad**).Arrintaan karaamada ee la tusiyay nabi Yuusuf cs ,asigoo xilligaas aad u yaraay oo ka weeynay kaliya yaraanka awlaada yacquub cs, Binyamiin wiilkii la dhihi jiray; ayaa waxaa fahmey maqaamkaan uu gaaray nabi yuusuf CS walaalihii, oo waxaay bilaabeen in aay xasdaan oo aay ku fikiraan sidii aay u kala dheereeyn lahayeen, jaceelka abahood iyo wiilkiisa yar ee yusuf ka dhexeeyo. Wuxuu allaah ku yiri nabiga muxamed SCW: Nabi allow u sheeg umadaada waqti aay dhaheen wiilashii la dhashay nabi yuusuf cs, yuusuf iyo walaalkiisa waa kuwo la jacel yahay, anaga xaggeena, laga jacel yahay dhanka aabaheeyn; anaguna waxaan nahay jameeco, aaabaheeyn waa mid baadi ku sugan, (Yusuf ayadda:8-aad).

Waxaay ku dhaarteen in aay khasaaro ku jiraan hadii aan yuusuf iyo walaalkiis binyamiin laga fogeeyn aabahooda aktiisa. Arrinkaanu waa waxyi allah xaggii ka yimid, in yuusuf cs noqon doon nabi ilaah oo soo bixin doono, wiilashaana ka fadli badan yahay, laakiin meeshaan ka fahmi meeyno in caruurtaada laka sareeysiin karo, oo waxaa lagaa

rabaa in aad u cadli fasho/sameeyso kulligood wiilal iyo gebdhaba, sida ku sugan nabiga NNKH xadiithkiisii in loo garsooro caruurta.

Waxaay u fikireeyn, sidii aay uga fogeeyn lahaayeen nabi yuusuf Aabihiis yacquub caleyhuma salaam. Waxaay soo jeediyeen qaar ka mid ah wiilasha, in yuusuf la dilo ama meel fog lagu tuuro/la geeyo, si aay wajiga aabahood ugu kali ahaadaan/noqdaan. (Ayadda:9-aad ee suradda), halka kii ugu weeynaay uu yiri war saas ha sameeynina ee ku rida ceel malaha meeshaas ku yiil, ceel macruuf ahna ahaay si' dadka safarkaa ee ceelkaas biyaha ka dhaansado/darsado u qaataan. Sida aallah ku sheegay ayadda 10-aad ee sla suradda yuusuf.

Waxaay bilaabeen xirfaddii aay uga soo wadi lahaayeen wiilkaan aabihiisa, iyagoo aabaha ula tegay xeelado badan, sidii aay farahiisa uga bixin lahaayeen inankaan yar. wuxuu yirri allah waxaay dhaheen Aaboow maxaa kugu dhacay oo aad noogu aamini la'dahay yuusuf cs;anagu waxaan nahay kuwo ilaalinaayo(YUSUF: ayadda;11-aad).

Aaboow nagu dar micigeena, berri hanala soo daaqyee/ hananala soo dheelyee, anagu kuwo xafidaayo ayaa nahay(Yusuf: ayadda:12-aad). Marka aan leenahay hanala soo daaqyo; dadku xilliyadaas waxa aay cuni jiren miraha dhulka, oo dadku waxaay ahaayeen dad aan xitaa beeraha aad u tabcan jirrin. Xilliyadaan aan ka sheekeeyneyno waa xilliyo fog oo aadamuhu ilbaxnimadiisu aad u yareed, dadkuna kuwo ugaarto iyo kuwo miraha kala duwan ee dhulka ka soo baxo ku noolaayeen.

Wuxuu yirri nabi yacquub cs asigoo allaah nooga waraamayo; anigu waxaan ka murugoonaayaa in aad ka tagtiin yusuf, waxaana ka baqanaayaa in yeydu cunto; idinka oo hilmaamsan (Yusuf.Aaydda:13-

aad). Waxeey dheheen ilaah ayaan ku dhaaranayee; hadii yeey cunto anagoo jameecaa, waxaan nahay khasaaro kuwo ku sugan (Yusuf: Aayada:14-aad). Micnaha sidaasi dhici meeyso, oo anagu rag badan ayaa nahay, waana xafideeynaa; iyagoo rabo in aay uun mar ka ag dhaqaajiyaan wiilkiisa macsuumka, oo nabi ilaah noqon doono, xasad aay ka qaadeen, jaceelka aabihiis u qabo aawgeed.

Sida aayadaha 15-aad,16-aaad, ilaa iyo 18-aad alaah noogu waramay.Waxaay wadeen inankii yaraay, waa nabi yuusuf caleyhi salam, kuna rideen ceel caam ahaay, kadibna aabihii ula imaadeen, qamiis dhiig been ah aay soo mariyeen, iyagoo dhahaayo; aabow wiilkii yaraay waxaan uga tagnay alaabteeynii akteeda, anaguna waxaan aadnay ciyaar iyo tartan, wiilkiina waxaa cunay yeeydii/dhurwaaygii, adiguna matihid mid noo rumeeynaayo hadii aan xitaa run sheegeeyno. (Suratul yuusuf -ayadda 16-aad). Waxaay ogaayeen in nabigu aamineeyn warkooda. Sheekada ajiibkaa, ayaa ah in markasta sheydaan uu yahay, mid dhib lee ka shaqeeyo; asigoo adegsanaayo insaanka kuwooda badiyeysan. Tusaale:Nabi yacquub cs hadalkiisi ahaay waxaan ka cabsanaa in yeeydu/dhurwaaygu cuno inankaan idinkoo hilmaamsan(Yusuf:aydda:13-aad),ayeey qisheen, oo Qamiis dhiiga been ah la mariyey qaateen, oo aay markii yuusuf cs ceelkii ku soo rideen, ula yimaadeen/tageen aabahood, kuna dheheen wiilkii dhurwaay ayaa cunay, maadaama aabuhu markii hore ku yiri :dhurwaay in uu cuno ayaan ka baqaa idinkoo hilmaamsan.Waxaan meeshan ka fahmi karnaa qisadii nabigeyna muxamed caleyhi salatu wasalaam , ee ahayd markii qureysh weysay xiilad aay ku dilaan, in ibliis naclatulaahi caleyhi ka soo qeyb galay shirkoodii(**daaru nadwi)** una soo bandhigyey fikradii ka maqnayd, oo ahayd in qabiilo walba nin

iska soo saarto; dabadeedna nabiga CS hal jeer la isla dilo si' aan qabiil gooni ah reer cabdul mudalib iyo reer haashim u raacan. At same game ayuu u sharaxyey wiilashaan ibliis, oo wuxuu ka dhaa-dhiciyay in aay adeegsadaan wixii aabahood uga wel-welsanaay wiilkaan oo ahaayd in dhurwaay cuno iyagoon ogeeyn.

Intaas ka dib waxaa dhacday in nabi yusuf caleyhim salaam, ceelkii aay kasoo saareen dadkii safarka ahaay, ee ceelkaan biyaha ka dhaansan jiray qaar ka mid aha; sida allaah noogu sheegay Qur'aanka kariimka.

Aayadda 19-aad ee suradda yuusuf , wuxuu allah ku yiri: waxaa yimid ceelkii safar; waxaay direen midkoodii arooraayey/biyaha u soo shubaaayey, wuxuu riday wadaantiisii ,markaas ayaa sida laga fahmaayo aayada qeybteeda danbe nabi yuusuf cs soo qabsaday wadaantii, wuxuu yiri mid ka mid ah safarta; farxadeeydiyeey kani waa wiil/Qulam waa aay qariyeen iyagoo badeeco ka dhiganaayo allana waa mid og waxa aay sameynayaan..(ayada:19-aad).Waxaay ka iibiyeen nabi yuusf caleyhi salaam boqor xukumi jiray meeshaan misra/masar oo lagu magacaabi jiray boqor cabdul al-cazii, sida kutubaha siirada ku taal. Boqor cabdi caziiz markii uu iibsaday wiilkaan adoon ahaan; waxuu ku yiri haweentiisii''karaameey wiilkaan hooygiisa, waxaa xaqiiqaa in uu na anfaco ama wiil aan ka yelano/dhigano''. Boqorkaan iyo islaantiisu Waxaay ahaayeen dad aan ilmo laheeyn sida aan aayadda ka fahmeeyno.

Nabi yuusuf cs wuxuu galyey nolol kale iyo imtixaan cusub; maadaama adoon uu noqday, mudo dheer iyo dhib badan oo aay la

doontay islantii boqorku, wuxuu allah u doortay in uu boqor ka noqoyo carriga masar.

Waxuu yiri allah markii uu gaaray adkaashadiisa, oo uu sinaaday, waxaan siinay xikmad iyo cilmi, sidaa oo kale ayaan u abaal marineeynaa kuwa ixsaaanka sameeyo. (Yusuf: aaydda:22-aad). Ixsaanku waa in aad allaah caabudaa kaligiis, oo aadan wax la wadaajin, sida xadiithkii nabiga cs, ee kitaabka arbaciinka ku yaal( في حديث الملك لجبريل:عن عمر بن الخطاب رضي الله عنه: قال اخبر ني عن الاحسان؟:قال عليه الصلاة والسلام الاحسان ا ن تعبدالله كانك تراه فا ن لم تراه فانه يراه:)).

Nabi yuusf cs, waxuu madax ka noqoyey masar, markii uu dhintay boqorkii dalka masar ee cabdi caziiz. waxuuna maamulaayey dalkaan masar  mudoo dheer, sida ilaah noogu sheegay qur'aanka kariimka .

Waxuu allah yirri:yuusuf wuxuu ku yiri iga dhig dhulkaan khazaa'intiisa mid maamulo (Head of Treasury), anigu waxaan ahay mid xifdin badan oo cilmi badan. (Yusuf: aaydda:55-aad). Nabi yuusuf waxuu noqday waziirkii dalkaas, imtixaan dheer ka dib, waxuuna sidoo kale noqday mid maamulo dalka masar kulligiisa sida ayaada 56-aad allah noogu sheegay.

Nabi yuusuf CS, wuxuu maamulaayey oo uu madax ka noqday dalkaa masar oo ku yaal qaradda afrika, ujeed keeynuna ahaay in aan xoogaa bayaanino taariikhda fog ee Qaaradda Afrika lee dahay. Sababtuna waxaay waaye nabi yuusuf, xilliga uu maamulaayey dalkaas masar waa muddo aad u fog, oo sida la sheego waxaa u dhexeeyay asiga iyo nabi muuso Caleyhimaa salaam, oo sida aan sheegi doono asna qaaraddaan ku noolaan jiray 1,400 sano ilaah ayaa ku cilmi badanee **الله اعلم**.

Nabi yuusuf waxaa sidoo kale boqornimadiisa Qaaradaan Afrika noo cadeeynaayo in walaalihiisii ceelka ku riday, aay u soo safri jireen caradaan masar, ka dib markii abaar aad u daran aay ku dhufatay dhulkaan hadda falastin loo yaqaan, si aay uga shaharsadaan/cunta uga qaataan masar dhulkeeda, maadaama aay abaar daran ku dhufatay deeganadoodii.

Wuxuu yiri allah: waxaa yimid yusuf waalihiisi ceelka ku riday weyna u soo galeen iyagoo inkiraayo (Yusuf:aaydda 58-aad).Micnaha inkirmaadu, waxa aay ahayd kama filanaheeyn meeshaan asiga ; maadaama aay aaminsanaayeen in uu halaagsamay markii aay ceelka ku rideen. Waxa uu siiyay cuntadii aay doonaayeen, waana aay baxeen iyagoon ogeeyn in uu yahay yuusuf, walaalkoodii aay ceelka ku rideen, boqorkaan maamulo masar maanta. Nabi yuusuf cs si fiican ayuu ugu beegay badarkoodii, wuxuuna ku yiri: ‘’iila imaada walaalkiina yar ee aabihiina ‘’binyamiin’’ soo arki maaysiin sida aan beega u oofinaayo, anigu waxaan ahay inta la ag dego midka ugu kheyrka badan’’. (**Yusuf:aayadda 59-aad).**

Afrika taariikhdeedu waa mid fog, haba loo yaqiinay magac ka duwan kan hadda aay caamka ku tahay ee Afrika,waxaa sidoo kale suurta gal ah in aay afrika iyo aasiya isu furnaayeen, oo wax xuduud ah u dhaxeeyn sida kanaalkaan suweys ee hadda kala xadeeyo lana dhisay(1869) ama badda cas ee dhankaan xijaas, koonfurta carabta (yemen)&Afrikada barri kala xadeeyso hadda.

---

Taariikhdaan aan ka hadleeyno ee nabi yuusuf iyo awoowihii nabi ibraahiim (CS), oo asigana sida aan horay u soo xusnay yimid qaaraddaan, xilli boqor aad u xad-gudub badnaay maamuli jiray sida

culimadada siiraadu sheegaan;a tusaale kitabka (**Al-bidaaya wa nihaayaee, ee imaamu ibnu khathiir Raximahu alaah uu ku sheegay**),waxaay na tusinee in qaaraddan afrika tahay qaarad taariikh aad u facweyn lahan.

## Taariikhda afrika iyo nabi muuse caleyhi salaam (CS)

Nabi muuse caleyhi salaam, waxuu ka soo jeedaa reer bani'israa'iil qabiil ahaan,laakiin wuxuu ku dhashay qaaradda afrika ee magaladda masar oo aay u soo hijroodeen reer bani israa'iil, ka dib markii dhulkoodii aay ka soo ceyriyeen nimankii cawaamiqadda loo yaqiin ee aahaay haraagii qoowmu caad, sida qur'aanku noo sheegaayo.

Nabi muuse caleyhi salaam, in badan ayaa qisadiisa qur'aanku sheegay, oo aad iyo aad ayaa loogu xusay kitaabka qur'aanka suurado badan oo ka mid ah.

Nabi muuse عليه السلام waxuu ku dhashay dalkaan masar loo yaqaano hadda, oo xilligaas uu maamuli jiray gaalkii weeynaay ee fircoon, oo sida aan wada ognahay rabbi nimo sheegtay, kuna kibray dadkii reer bani'israa'iil ee magan galyadda u joogay dalkiisa, gumeeysi aan caadi aheyn ku sameeyay.

Taariikh ahaan nabi muuse عليه السلام, markaan wax yar taariikhdiisa dib u eegno.

Nabi muuseعليه السلام , wuxuu dhashay xilli saaxiriintii fircoown u sheegeen in wiil ka dhalan doono reer bani'israa'iil uu gumeysi adag uu ku haayey xilligaas, sabab u noqon doono in uu waayo boqortooyadiisa. Fircoown lacnad korkiisa ha ahaatee, waxuu bilaabay

in uu amro in wiilasha reer bani israa'iil u dhasho la dilo ; gebdhahana la sii daayo.

Nabi muuse عليه السلام waxuu ku soo aaday xilli sharcigaas fircoown soo rogay, oo ahaay in wiilasha reer binu israa'iil la dilo, gebdhahooda la iska sii daayo. Hooyadiis ayaa aad uga wel-weshay sidii aay u bad baadin laheeyd wiilkeeda, sida allaah noogu sheegay qur'aanka kariimka suradda al-qasas.

Wuxuu yirri allaah asigo nooga waramaayo fircoown iyo ficiladii uu kula kacay qoowmkii reer bani isra'iil: Nabi allow(csw) waxaa korkaaga lagu akhrinaa, muuse khabarkiisi/arimihiisii wax ka mid iyo fircoown si xaqnima ah qowm wax rumeynaayo waxaan dhacay. (Suradda: Al-qasas.3-aad). Waxuu allah sii yirri: fircoown wuxuu ku kibray/qooqay dhulka korkiisa, waxuuna ka yeelay ahalkeedii firqooyin. Yacni dadkii ayuu u kala qeeybiyay firqooyin, waxuu gumeysanaayey qolo iyaga ka mid; waa reer bani israa'iile, waxuu gowracaayeey wiilashooda, waxuuna sii daaynaayey haweenkooda; asigu waxuu ka mid ahaay kuwa wax fasaahadiyo.(Surrada:Al-qassa:4-aad).Sida aan aayaddan ka fahmeeyno, ninkaan waxuu dili jiray wiilasha u dhasho qoowmkaan reer bani israa'iil; asigoo xilkiisa iyo madax-tinimadiisa uga baqanaayo, maadama aay u sheegeen saaxiriintiisii oo xitaa ka soo jeeday qabiiladdan la gumeysto ee reer bani isra;iil, in wiil ka dhalan doono qabiiladaan reer binu israa'iil uu halaagiisa iyo in uu xilkiisa boqortooyada waayo sabab u noqon doono.

Wuxuu allaah ku yiri qur'aanka isla suuraddan:Waxaan dooneeynaa in aan ku galadeysano/sharaf u yeelno kuwa la daciifsaday dhulkaan dhexdiisa, oo aan ka yeelno/dhigno madax, kuwo dhulkaan dhax-

laayo;waa dhulka masaree. (Al-qassas ayadda:5-aad). Waxuu sidoo kale allah sii yiri: oo aan makkanino/dejino iyaga dhulka, oo aan tusino fircoown ,haamaan iyo ciidamankooda wixii aay ka cabsanaayeen/digtoonaaye(Al-qassas:aayada:6—aad).Fircoown

waxuu ka cabsanaayeey ee ahaay in wiilkaan dhasho madax-tinimadiisa halis ku noqoyo ayaa dhacday, oo waxaa allaah suurto geliyay in muuse عليه السلام uu dhashay sida allaah noogu sheegay ayadaha kor aan ku soo xusnay, fircoown iyo asaxaabtiisii waxaay aad isaga ilaalinaayeen in uu dhasho wiilkaan meesha ka saari doono fircoown madax tinimadiisa. Laakiin nasiib wanaag, wixii allaah wato ayaa soconaayo, waxaan allah qorin kugu dhici makaraan dhib iyo dheef-ba. Arrintaan wel-welka uu ka qabyey fircoown ee ahayd dhalashada wiilkaan ,waxaa-ba kasii daran muuseعليه السلام , waxuu ku soo bar baaray, fircoownkii **ka baqanaayey dhalashadiisa qasrigiisa**, taasi oo la yaab ah; wixii allaah wato ayaa hirgelaayo. Wuxuu allaah yiri: waxaan u wax-yoonay muuse hooyadiisa, oo la dhihi jiray **yuu kaabid bintu laawii**, in aay dejisho/dasho wiilka, markii aay u baqatana ku tuurto wabiga Niile ee mari jiray Qasriga fircoown hoostiisa, waxaana ku dhahnay ha baqan, hana murugoon, waxuu yirri allaah ‘‘waxaan u soo celineeynaa adiga xagaaga, waxaana ka yeeleeynaa/dhigeeynaa kuwa la diray mid ka mid ah’’. (Al-qasas: ayadda:7-aad).

Nabi muuseالسلام عليه waxuu ku soo bar baaryey qasrigii laga ilaalinaayey wiil reer bani israa’iil ah, taasi oo fadeexo weyn ku noqotay fircoown, iyo raggisii iska ilaalinaayey in wiilal qoladaan reer binu israa’iil u dhashaan xilligaas, oo aay u sheegeen suxaradii

fircoown in wiilasha sanadkaan dhalanaayo mid ka mid ah halaagiisa iyo dhamaadka  boqortooyadiisa masar sabab u noqon doono.

Sida **aayada 8-aad** ku cad, waxaa soo qaaday oo asigoo sanduuq yar ku jiro oo wabiga dul sabeeynaayo ka soo xambaaray fircoown cumaladiisii/shaqaalihiisii, asigoo cadaw u noqon doono mustaqbalka marka uu weynaado, halaagoodana noqon doono, laakiin iyagu aaysan ogeeyn arrinkaan dhici doono.

Waxuu allaah ku amray hooyadiisa nabi muuse عليه السلام in aay wabiga ku tuurto kana murugoon; allaahna u ilaalin doono, oo nabi laga dhigi doono wiilkeeda. Waa aay sameeysay, oo waxaay ku riday wabigii ilaa uu ka gaaro meel u dhaw boqortooyadii gaal fircoown,qaar ka mid ah shaqalihiisiina, aay soo qadeen sanduuqii muuse cs ku jiryey.

Waxaa allaah ku bad baadiyay wiilkan gebedhii uu qabay fircoown ee la dhihi **jiray aasiya bintu muzaxim** (RC) oo ahaayd, muslimad rumeeyn doonto nabi muuse عليه السلام , markii aay rumeeysayna, uu dil-dilay si aad u xun, gaal kaan sida allaah ku aamanay gebedhaan qur'aanka kariimka surradda:''Lima tuxarim aayaddaha ugu danbeyo'. Waxaay ku tirri ficoown islaantiisii  indho ku qaboowsi ayuu ii yahay, maadaama aaysan caruur u dhalin, allaahna ku  xafidaayo lisaankeeda wiilkaan yar.

Waxaay sii tiri: ''waxaad iska leedahay in aadan dilin, waxaa xaqiiqaa in uu na anfici doono ama aan ka yeelano walad/caruur'' madaama aaysan labadoodu wax isu dhalin. Waxuu allaah sii yiri: iyaga oo aan ogeyn wiilkaan yar cidda uu noqon doono. (A-lqasas: aaydda:9-aad).

Waxaa dhacday in markii muuse عليه السلام xiradii gaal fircoown aay hooy u noqotay,kurbadii iyo wel-welkii uu ku sii batay hooyadiis, oo waxeey ka wel-welsaneed in wiilkaan uu khaarijin doono fircoown, laakiin illaah ku bad baadiyey muuse cs, xaskiisii aasiya oo ka codsatay sida aan horey u soo xusnay ayyadda 9-aad ee Al-qasas, in fircoown uusan dilin wiilkaan yar. Fircoown waxuu isku dayey in uu dilo wiilkaan, laaakiin waxaa ka tuugtay islaantiisa oo sida kutubaha siiradu qoraan, fircoown waxuu maalin is bar-bar dhigay timir iyo deb si' uu u hubiyo in wiilkaan boqortooyadiisa qatar ku yahay iyo inkale. Waxaa dhacday in nabi muuuseعليه السلام uu debkii gacanta ku qaatay, ka dibna afkiisa geliyey; halkaas oo carabkiisii dhib ka soo gaaray debkii sida qur'aanka ku cad, suradda al-qasas iyo Al-namli. Nabi muuse cs carab gajo ayuu ahaay dhibkii ka soo garay debkas awgiis.

Waxaa la isugu yeeray intii gebedh wax nuujiso si' loo helo gebedh nuujiso wiilkaan yar mushaarna uu ku siin doono fircoon.Waxaa la isugu yeedhay gebdhaha naas nuujinta ku shaqeeysto, oo xilliyadii hore qof haween ah ayaa lagu siin jiray mushaar, in aay nuujiso dhalanka yar, waana dhaqano xataa carabta ka dhex jiray xilligii nabigeeyna cs iyo ka horba, hadana in laga dhex helo laga yaabo, oo waxaan wada ognahay in nabigeeyna muxamed caleyhi salatu wasalam, aay nuujisay adoontii adeerkiis abuu lahab''**Thuweybata al-aslami''**,iyo **xaliimatu sacdiyaa** oo uu kusoo ag-bar baaray. Carabtu dhaqan ayeey u lahayd in gebedhu caanaheeda ku shaqeeysato, oo ujro ku qaadato, laakiin anaga soomaali ahaan waxaa laga yaabaa in aanan aqoon dhaqankaan.

Waxaa la isku keenay inta gebedh wax nuujiso, laakiin nasiib xumo waa uu diiday in uu jiqo/nuugo nasahoodii, maadama arrintaan aay xikmad rabbaani ah ka danbeeyso.Aad ayeey ugu dhibtoodeen

fircoown iyo xaaskiisii qofkii nuujin laheyd wiilkaan yar in lahelo, laakiin gebedhii ka weyneeyd muuse cs, oo sida ilaah qur'aanka noogu sheegay hooyadeed ku tiri iyadoo aad u murugeeysan daba gal, oo adigoon is tusin fircoown iyo qowmkiisa meelahaan wiilkii ka soo raadi.

Waxuu yirri allaah: waxaan ka xarimnay korkiisa nujinta, waxaay tiri gebedhii muuse عليه السلام walaashiis ahaayd; ma idin tusiyaa ahal kafaalo qaadaayo una naseexeenaayo (Al-qassa: aydda:12-aad), iyadoo aad isaga qarineeyso, iskana dhigeyso qof aan aqoon u laheeyn. Markaas ayeey waxaay ku dhaheen, haa oo noo keen ujro/mushaar ayaan ku sii heynaa.

Waxaa dhacday in hooyadiis aay u yeertay gebedhu, si aay u nuujiso. Waxaa la sheegaa sidoo kale in ay  fasax u siiyeen, sida culimada siiradu sheegaan reer aala fircown gebedhaan (Muuse cs Hooyadiis) in aay ku nuujiso guriga fircoon, iyadoo mushaar ku qaadaneyso, halka culimada qaar kalina dhaheen, waay siiyeen wiilkeedii iyagoo u heysto in aaysan dhalin, oo waxaay ku nujin jirtay gurigeeda, iyadoo ujro ku qaadaneeysay.Waxaan meeshaan ka baranaheynaa in allaah ugu bishaareeyay gebedhaan samirkeedii ka dib,  labo faa'iido mid waa cunugeedii oo u soo noqday, midna  waa mushaar bilaash ah oo aay heshay; qofkii alaah ka baqo ayaa wanaag u danbeeyn doono, kuna sabro imtixaanaadka ku dhacaayo.

Waxuu allah noo sheegay in uu usoo celiyay wiilkeedii, waxuu yirri:Waan usoo celinay hooyadiis si' uu ugu noqdo indho ku qaboowsi, aaysan u murugoon, una ogaato in alllaah yaboohiisu uu yahay mid dhab ah, laakiin dadka badankoodu ma garanaayaan. (Al-

qasas: aayadda:13-aad). Waxkasta oo allaah balan qaadyey waxa aay u dhici doonaan sidii uu u jadwaleyey.

Nabi muuseعليه السلام sida qur'aanka meelo badan ku xusan, waxuu ku soo bar baaryay gurigii fircoown; markii uu 25-sano gaaray ayuu maalin waxuu la kulmay nin reer bani isra'iil ah, oo nin reer qibdhi(Coptic) oo fircoown ka soo jeeday ilaa iyo haddana laga helo masar uu dilaayo, waxuuna ka codsaday ninkii reer bani israa'iil nabi muuse عليه السلام in uu ka celiyo. Nabi muuse عليه السلام wuu dharbaaxyay ninkii qibdhiga ahaay, halkaas ayuuna ku dhintay qibdhigii reer fircoown.Waxuu yiri allaha:waxuu yiri muuse عليه السلام arrinakani waxuu ka mid yahay camalka sheydaanka, sheydaankuna waa mid cadaw ah;cadawgaasoow wax lumiyo, baadidiisuna cadahay. (Al-qasas: aayadda:15).

Nabi muuse عليه السلام markii uu dilay ninkii reer qibdhi ahaay ee fircoown ka soo jeeday, waxuu bilaawyey in uu baqdo kana baqdo fircoown iyo qowmkiisii, laakiin arrinkiisu xoogaa qarsooni ayuu ku jiryay, maadam ninka la dilay aan la ogeeyn cidda dishay. Sirta dilka ninkii reer qibdhi waxaa fashiliyay ninkii uu shalay ka difaacay cadawgii gumeysanaayey, ka dib markii isla ninkii reerkiisa ahaay, maalin kale uu la kulanyay nabi muuse cs, asigoo nin kale oo reer Qibdhi ah dilaayo, waxuuna ka codsaday in uu u gar-gaaryo, laakiin muuse عليه السلام waxuu ku yirri: waxaa tahay mid baadiyeysan baadidiisuna cadahay(Al-qasas:aydda:15-aad).Waxuu isku dayey nabi muuse عليه السلام in uu mar labaad ka celiyo doqonkaan ninkaan gumeysanaayey oo sida la sheegay qoryo ku raraayey/xamaalaayey, lakiin ''**doqon hiilo malahan'' ayeey soomaalidu dhahdaa,** waxuu ku yiri sida quraanku nooga waramaayo.Markii uu muuse doonay in

uu qabto kii cadawga u ahaay labadooda; waxuu yirri kii doqonka ahaay ee uu shalay ninka ka bad baadiyey, maantana ka difaacaayo mid kale ’’**ma** waxaad dooneeysaa muusow in aad i disho, sida aad u dishay shalay naf, mala dooneeysid adigu dhulkaan ilaa in aad noqoto mooyaane mid jabaar ah, madooneysid ilaa in aad ahaato mooyaane , kuwa wax fasaahaadiyo mid ka mid ah (aydda:19-ad Al-qasas).

Ileen doqon faa’iido malahanee, waxuu ka baqday nabi muuse dharbaax-shadiisa uu aragyey shalay, oo ninkii reer qibdhi hal dharbaaxsho aaw uu ku dhuftay muuse cs u dhintay, marka cabsi uu ka qabyo ayuu ku fashiliyey sirtii nabi muuse cs.

Waxaa meeshaas uga cadaatay ninkii reer **qibdiga** ahaay, in nabi muuse عليه السلام dilay ninkoodii, waxuuna guda galyey in uu khabarkii ula deg-degaayo fircoown iyo cawaamtiisii. Nabi muuse عليه السلام talo ayaa ku dhalatay, maadama uu fashiliyay doqonkaan uu u-gar-gaaray shalay, waxuna guda galyey in uu isu diyaariyo safar oow uga anba baxo carrada masar; maadama fircoown uu soo qaban doono. Waxaa dhacday intii uu ka fikiraayey safarkiisa nabi muuse cs, in ilaah u soo diray adoon reer qibdhi ahaay, laakiin muslimnimadiisa qarsanaayey, sida qur’aanku xusay. Waxuu yiri allaah subxanahu watacaalaa:Waxaa yimid nin ka mid ah dadka magaalada meesheeda fog degan, asigoo deg-degaayo; waxuuna yiri:muusoow mala’u/jamacu waa nimankii fircoownee; waa aay kuu tashanaayaan, si aay kuu dilaan ee ka bax magaaladan anigu waan kuu naseexeeynaa. (Al-qasas: ayda:20-ad).

Nabi muuse waa uu ka baxay masar, waxuuna u jiheystay dhulkii madyan loo aqooni jiray, laakiin hadda loo yaqaan suuriyo iyo wixii ka ag dhaw. Halkaas oow kula kulmay nabi shuceyb عليه السلام sida

qur'aanku noo sheegaayo, qiso dheerna dhex martay asiga iyo shuceyb CHS. Nabi muuse عليه السلام Markii uu madyan dhulkaan la dhihi jiray gaaray, wuxuu la kulan yahay sida allah noo sheegay dad xoolahooda shubanaayo/waraabsanaayo, oo sida la sheegay ka tirsanaay Reer a**sxaabu aykah** oo nabi shuceyb عليه السلام loo soo diray , ka dib wuu ku leexday si' uu wadada iyo meesha uu joogo u weydiiyo dadkaas .Inta uusan ceelka gaarin waxuu ku aragyey meel ka sukeeyso yacni ceelka jafkiisa/soofkiisa gebdho uu nabi shuceyb عليه السلام dhalay oo arri ku horaayo/celinaayo jceelka jafkiisa. Waxuu weydiiyay maxaa idinku dhacay, oo aad xoolahiina u waraabi la'adihiin?, Waxaay ku dhaheen waraabin meeyno xoolaheeyna, ilaa iyo qoowsaradaan ka fulaan, aabaheyna waa sheikh-weyn ( Al-qasas aayadda:23-aad).

Markaas ayuu wuxuu weydiiyey meelahaan ceel kale maku yaal, maadama aadan ka waraabineeyn xoolihiina celkaan, ila iyo aay xoolaleydaan ka fulayaan/waraabayaan?. Waxaay ahaayeen labo gebdhood oo xishood badan waxaayna ka dhoowrsanayen in aay ragga dhex galan, ilaa iyo aay ka tagaan/huleelaan ceelka, maantana waxaan aragnaa meesha xaal taagan yahay.

Nabi muuse عليه السلام waxuu u warabiyey xoolahoodii, waxuuna u jaheeystay geed qurac ah oo meesha ku yiil; waxuuna yirri:Allow wixii aad isiisay ee kheeyr ahaay, maanta faqiir ayaan ka ahay. (Al-qasas: ayadda:24-ad). Nabi muse عليه السلام asigoo geedkii hoos jiifo ayaa waxaa u yimid gebdhihii mid ka mid ah; waxeeyna ku tiri: aabaheey ayaa kuu yeerayo si' uu kaaga abaal mariyo, xoolihii aad noo shubtay. Markii uu u yimid muuse aabahood shuceyb chs, sheeko dheerna dhex martay, wuxuu ka codsaday shuceyb cs, muse cs in uu gebdhihiisa mid ka mid ah uu u guuriyo. (Al-qasa: aayadda:25-26-aad). Nabi muuse

عليه السلامwaxuu ku negaaday dhulkaas madyan mudo 10 sanaa, sida qur'aanku sheegayo waxaana allaah ku soo dejiyay waxyi oo waxaa la amray in uu fircoown iyo qowmkiisa ugu yeero diinta allaah subxanahu watacaala.

Nabi muuse cs waa soo laabtay, asigoo wato gebedhii uu ku xiray nabi shuceyb عليه السلام iyo cunug ay u dhashay, una socdo dhankaas iyo masar ee qaradda afrika, si' uu ugu yeero fircoown iyo qoowmkiisu in aay  ilaah rumeeyaan.

Meel dhaxo oo ku taal dhulkaan hadda loo yaqaan suuriya asigoo joogo, ayaa waxaa la tusiyay iftiin buur ka baxaayo, waxuuna qoyskiisi ku yirri: I sugga waxaan kasay deb, waxaan mudanahay in aan  idiinla imaado khabar ama dhuxul deb ah; waxaa xaqiiqaa in aad hursan doontaan/shidan doontaa. (al-qasas: ayadda:29—ad).

Waxaa la sheegaa in roob qabow wato ku da'aayay, wadadiina ka dhuntay, xitaa arrigii aay wateen ka dhunyey, laakiin arrin weeyn ayaa meesha ku jirtay; oo ahaay in rasuul allaah laga dhigi rabo.

Nabi muse عليه السلام  markii uu tegay buurtii ayaa allah si toos ah ula hadalyey, bilaa wasiila, kuna yiri :muusoow anigu allaah ayaan ahay ,caalamka rabigooda/midka barbaariya/iska leh.(al-qasas:aydda:30-aad).Ushaadda tuur ,wuu tuuryey sida aayadda qeybteeda danbe laga fahmaayo, markii uu aragyey iyadoo dhaq dhaqaaqeyso,waaba iyadoo mas-yar ah, wuu daba jeediyay/cararyay soomana milicsan, allah ayaa ku yirri: muusoow soo qaabil, hana cabsan adigu waxaad ka mid tahay kuwa lagu aaminay risaaladda .(Al-qasas  aaydda:31-aad).

Nabi muuse cs mucjisooyinkii markii la soo siiyay, waxuu u soo laabtay dalka masar **ee qarradda afrika , halkaas** oo uu ka bilaawyey in uu ugu yeeraayo fircoown iyo qowmkiisa in aay allah kaligiis caabudaan. Lakiin nabi muuse cs iyo fircoown, waxaa ka dhex qarxay dagaal dheer, oo mid sixir iyo mid cadawtinimo kale isugu jiro oo fircoown u qaadyay nabigaan sida meelo badan oo suradda al-acraaf, al-shucraa, iyo meelo badan oo qur'aanka ka mid ah allah ku sheegay.

Nabi muuse عليه السلام, halgan dheer iyo sabar badan ka dib, sida allaah ku yirri (suradda al-sadja aayada:23-24-aad) waxuu maamulay saldanaddii fircoown ka talinaayey mudo dheer. Waxkasta sabar/samar ayeey u baahan yihiin.

''Qof maqaam magaarin dunidaan ilaa sabar iyo imtixaano adag oo aay soo gashay ka kedib mooyee''.

QISADAAN KOOBAN EE NABI MUUSE CS, WAXAAN UGU TALAGALNAY IN AAN CADEYNO TAARIIKHDA FOG EE QARADDA AFRIKA.

Taariikh ahaan nabi muuse wuxuu ka horeeyay nabi ciise عليهما السلام 1,800 oo sano, marka waxaaan meeshaan ka fahmi karnaa taariikhda fog ee **qaaradda afrika** leedahay, marka laga eego diinta islaamka, gaar ahan qur'aanka.

---

Nabi muuse عليه السلام wuxuu ka mid yahay nabiyadii hore, ee waqti dheer laga joogo noloshooda, waxuuna ku dhashay qaaradda afrika; gaar ahaan dalkaan masar, kuna soo bar baaryey, laakiin markii danbe waxuu u wareegsaday dalkoodii hore ee dhulkaan falastiin oo nimankii qowmu caad haraaygoodii ahaay ka soo ceyriyeen, dagaal uu la galyey ka dib, halkaas ayuuna ku duugan yahay nabigaas عليه السلام asiga iyo

walaalkiis Haruun ibnu cimraan عليهما السلام .Nabi muuse caleyhi salaam , tiihii 40 ka sano intii aay ku guda jireen reer bani israa'iil ayuu geeriyooday (NKH), halka walaalkiis haaruun uu ka danbeeyey muuse cs,waxuuna dhintay isla xilligaas, qiso dheer ayuu leyahay nabi muuse qabka uu dhintay oo kutubaha siirada laga helaayo, allahu aclam.الله اعلم.

## التاريخ القديم في افريقيا

Taariikhdii hore ee Afrika waxaan sidoo kale ka soo qadan karnaa qisasasta qur'aanku sheegey sida: qisadii ninkii la dhihi jiray Yaada al-qarneeyn.

Yaadal qarneeyn waa nin ilaah ku sheegay qur'aanka; waxuu noolaay nabi ibrahim عليه السلامka dib, sida culimaa'u al-siira sheegaan, waxuuna ku islaamay gacanta nabi ibrahim عليه السلام .Waxuuna ku noolaay dhulkaan masar oo ah dhulka qaaradaan afrika ugu taariikhda fog; lehna taariikh qoran oo ku taal kitaabka qur'aanka, siirada islaamka, buugaagta taariikhda caalamka&buugaagta taariikhda ee aay qoreen dadka aan islaamka ahyn.

Yaada al-qarneeyn waxuu ahaay nin sida la sheegay wali/saalix ah, laakiin nabi&rasuul toona ma aheeyn, magaciisa waxaa lagu sheegaa: 'الاسكندر'.Yaada al-qarneyn waxaay ahayd naa-nistiisa,waana ninka dhisay magaladaan masar ee dhacdo xeebta bada meditereanian sea ee dalka masar.Inkastoo culimaa'u siira isku khilaaf-sanyihiin, ninkaan iyo nin kale oo gaal ahaay ayaa dhisay magaaladaan alexendria. Ujeedka magaca yada al-qarneeyn waxaay culimadu ku fasiraan in uu lahaay labo gees, halka qaar kalena dhahaan, wuxuu ilaah baray cilmu

daahirka iyo cilmu baadinka, ilaahna waxuu siiyay awood aad u badan sida aan ku cadeeyn doono aayadaha soo socdo.

Asigoo illaaheey uu ka hadlaayo arrimaha yaada al-qarneeyn waxuu yirri:

Nabi ilaaheyoow waxaay kaa su’aalayaan; yada al-qarneeyn xagiisa, waxaad ku dhahdaa waan aqrin doonaa korkiina qaar ka mid ah xuskiisa. (Sura:al-kahfi: ayadda:83-aad). Wuxuu allah sii yirri :waxaan makkaninay/dejinay dhulka; waxaana siinay shey kasta xagiisa sabab. (al-kahfi: ayyadda:84-aad). Sida aan ka fahmeeyno ayaddaan, adoonkan ilaahey ee يادي القرنين waxaa ilaah siiyay mulkiga dhulkiga in uu maamulo, waxuu allaah sido kale siiyay sabab uu waxkasta ku sameyn karyo. Yacni awood uu ku sameeyn karyo wax badan.

Waxuu yirri allaah:wuxuu raacyey sabab(alkahfi: ayyadda:85-aad). Sabataan waxaay aheyd wuxuu adeegsan jiray awoodo badan oo ilaah siiyay, sida culimaa’u al-siira sheegaan sida ku xusan kitaatka ibnu kathiir (al-bidaaya wa nihaaya), waxaa qaadi jiray sababo ilaah u fududeeyo in uu ku gaaro meesha uu rabo ee jihoohinka/docaha caalamka.

Wuxuu sidoo kale uu adeegsan jiray oo ciidaaman u ahaay ‘nuur iyo mugdi’ sida aan ku arki doono aaydaha soo socdo.

Wuxuu allah subxanahu watacalla uu yirri, asigoo nooga waramaayo arrinta يادي القرنين :Markii uu gaaray Qorraxda makkanu dhicideeda,/meesha aay u dhacdo, wuxuu helay qoraxadii oo ku sii dhaceyso ceyn/il dhoobo madooba, waxuu sidoo kale ka helay akteeda qoowm, waxaana ku dhahnay:يادي القرنين waxaad leedahay in aad

cadaabto ama aad ka yeelato dhexdooda wanaag.(**Al-kahfi:ayadda:86-aad**).Micnaha aayadda ayaa ah in uu garyey galbeedka caalamka, lana kulanyay qoraxaddii oo ku sii dhaceyso meel il u eg, marka laga eego fahamkeena; maxaa yeelay qoraxaddu waa ay ka weyntahay dhulka, kumana taal meel dhaw.

Waxaa sidoo kale allaah noo sheegay markii uu tegay caalamka galbeed meesha ugu danbeeyso, ilaah ayaa ku ogaal badanee, in uu dadkii meeshaas deganaay ugu yeeray diinta islaamka; ka dib markii aay rumeeyeen intii uu allaah ugu tala galay in aay rumeeyaan, dib u soo noqday oo mar labaad haddana aadey qoraxaddu meesha aay ka soo baxdo, halkaas uu dadkii ku noolay ugu yeeray diinta allah. Wuxuu yirri allah markii uu gaaray qoraxaddu meesha ay ka soo baxdo, waxuu helay qoraxaddii oo ku soo kor baxeeyso qoowm(d**ad**) anaan u yeelin wax astur ah. (Al-kahfi: ayadda:90-aad). Wax astur ah: micnaha waxaay ka gashaantaan qoraxadda, waxeey ahayeen dad aan wax dhar ah laheyn, ilaah ayaa ku cilmi badanee.Waxaay culimadu ku sheegaan dadkaanu in aay ahaayeen, dadka azaariqadda (afrikanka) oo buuraha guryo ka sameeysan jiray. (**Allaahu Aclam)**

**Yadal qarneeyn** ugu danbeeyntii wuxuu gaaray dalkaan turkiga; oo xilligaas dadkii ku noolaay dhib badan aay ku haayeen Qowmkii ya’juuja wa ma’juuja (يأ جوج ومأ جوج) oo allah qur’aanka kariimka suurado dhoowr ah uga hadalyey arrintooda. Dhibkaas oo aay ku haayeen ya’juuja iyo wama’ajuuja qowmkaan turkida ahaay, wuxuu allaah u soo diray Yadal qarneyn.Yada al-qarneeyn waxuu gaaray labaddii buurood oo allah ku sheegay in aay ku noolaayeen qoowm aan fahmi Karin qowlka/warka.(Al-kahfi:ayadda:93-aad).Wuxuu allaah yiri: wuxuu raacay sabab(aaydda:92-aad),markii uu garay labadii

buuroow dhex-dooda; waxuu ka helay sukadooda qoowm aan fahmeeyn qolka(warka), yacni luqad adag ayeey ku hadli jireen ama carabiga ma aqoonin ayeey culimaddu ku fasireen( Al-kahfi:Ayadda:93—aad).

Markii uu gaaray nimankaan ku noolaay labada buurood dhex-dooda, yadal qarneeyn waxaay ka codsadeen in uu wax ka qabto nimankaan يأجوج ومأجوج oo dhib aad u badan ku haayey naftooda iyo hantidoodaba. Qoowmkaan يأجوج ومأجوج waa qowm sida nabigu 'CS' xadiithman badan ku sheegay, soo bixi doono aakhiru zamaanka marka uu soo dhawaado, meel kasta oo aay tagaana baa bi'in doono, wixii ku nool dad iyo duunyaba. Waxaay ku dhaheen yadal qarneyn: يأجوج ومأجوج waa kuwo fasaahadinaayo dhulka, makuu sameeynaa/yeelnaa ujro/mushaar in aad sameeyneeyso anagga iyo iyaga dhexdooda duud(**derbi)**. (Al-kahfi Ayadda:94-aad). Waxuu ku yirri: Yada al-qarneeyn wixii allah isiiyay ayaa ka kheyr badan, waxaa aad ii balan qaadeeysiin ee iigu kaalmeeya awood, aan yeelee/sameyee idinka iyo iyaga dhexdooda shey idiin dhaxeeyo sida **derbi**. (aaydda:95—aad).

Wuxuu sameeyay derbi ka sameeysan shub lagu dhalaaliyay risaas, halkaas ayuuna ku aawday/daboolay qoowmkii dhibka baddan ku haayey nimankaan deganaay dhulkaan turkiga hadda loo yaqaan,halkaas ayaana illaah shartoodii uga reebay dadkii iyo duunyadii halkaas ku noolaay. Nimankaan يأجوج ومأجوج waxaay leeyihiin qisas badan, laakiin annagu halkaas ayaan uga gabsaneeyna .

---

Waxaan meeshaan ka faa'ideeysan karnaa, in caalamkaan hadda casriga gaarey, uu ilaa iyo hadda la'a yahay meesha aay يأجوج ومأجوج uga jiraan dhulalkaan u dhaxeeyo turkiga iyo gariiga (Greece). Sida

aan kor ku soo xusnay; waxaay ku dhex-jiraan dhulalkaan turkiga iyo gariiga, inkastoo Culimada qaar qabaan dhulalkaan Rushka ama mangoliska in aay ka soo bixi doonaan allah aay og xaqiiqada. Horumar kasta oo la gaaro cilmiga allah waa wax ka weyn aragtideena iyo cilmigeyna gaban.

Ugu danbeyn yadal qarneyn wuxuu ku noolay sida loo badan yahay dalkaan masar oo ka tirsan qaaradda afrika, taasi oo noo cadeeyneeyso taariikhda fog ee qaradda Afrika**, maadaam waxa** aan ka hadleeyno yihiin taariikh aad u **fog**. Sida ahlu siiradu sheegaan nabi ibraahiim iyo nabi ciise CS waxaa u dhexeey 2975 sano, halka nabigeeyna iyo nabi ibraahiim Caleyhima al-salaam ay u dhexeeyso 3,546 sano allah ayaa ku cilmi badanee, waana markii aan ka soo qaadno in nabi ciise iyo nabigeeyna Muxamed caleeyhima al-salaam (CHS) aay u dhaxeeyso 571 sano, maa dama nabigeeynu CSW uu dhashay sanadkaas miilaadi ahaan (571 m).

### TAARRIIKHDII HORE EE GARIIGA IYO QARADDA AFRIKA.

Gariigu wuxuu ka mid yahay umaddaha caalamkaan ugu tariikhda dheer, marka laga fiiriyo taariikha qoran, iyo ilbaxnimadii aay aduunka uga tegeen tu’ dhaqaalo ama science(cilmi).

Taariikhda gariiga waxaa la sheegaa in aay soo bilaabato 2000 sano nabiyulaahi ciis CS ka hor, asal ahaana aay ka soo guureen galbeedka aasiya, dalalkan kazakistan iyo uzbakistan meelo u dhaw sida aay taariikh yahanadu shegaan.

Taariikhda la ogyahay xariirka u dhexeeyo gariiga iyo afrika wuxuu dhacyey xiiligii **Bronze Age** (Ilbaxnimadii dhagaxa): Bronze age waa

ilbaxnimadii bini aadamka ugu horeeyday, oo ka hana qaaday sida taariikh-yanahadu sheegaan barigga dhexe, sida: sameeynta birta in aay bilaabeen taasi oo lagu bedelay dhagxihii loo adeegsan jiray ugaarsashada iyo hub ahaan.

intii lagu guda jiray Qarnigii 14-aad ciise caleyhi salam ka hor, markaasoo boqortooyadii **Minoans (Minoowin)** oo sidoo kale ka jiri jirtay dhulkaan gariiga gaar ahan jazeerad la dhihi jiray **crete** ay bilaawday in ay la ganacsato masar iyadoo sida la sheegay ka iibin jirtay Timber (Al-waaxa), saliida, khamriga(wine), birta iyo faanta marooddiga dalalkaan masar, suuriya, iyo turkiga boqortooyinkii ka jiri jiray ee Hittite empire of Tukey, Mesopotamia of Syria iyo faraacinadii masar. Sidoo kale culimada taariikhdu waxa aay sheegaan, gariigu in uu xariir la sameeyay afrika xilligii Homeric poem, Kaasi oo taariikh ahaan dhacay Qarnigii 8-aad Nabi ciise caleyhi salam ka hor.

Bronze age waa kooxdii ilbaxnimadii ugu horeeysay ka bilaawday gariiga; xariirkii ugu horeeyana la sameeysatay Qarradda afrika gaar ahan masar, taasi oo ka horeeysay homer cadeeymaha laga helay, qalab dhaqankii hore, farshaxanadii iyo qoraal aay ka tegeen.

Archaeological (dadka taariikhda dhulka bartay) ee reer masar ah ayaa ogaadeen in boqortooyadii moans (Moownis) xariirkeedii ganacsigu ku balaartay/fiday afrika xilli ka horeeysay boqortooyadii middle kingdom (2030- 1640 CC k H).

Qarnigii 13-aad (1274 C.C.K.H) waxaa dagaal adag oo lagu magacaabi jiray '**kadesh battel'** uu dhexmaryay Hugaamiyahii masar ee Ramness iyo boqortooyadii uu hugaaminaayey **Boqor Muttawalihii Hitite** ka talin jiray wadan siiriya(Syria)meesha loo yaqaan .

Intii lagu guda jiray qarniyadii 7-aad iyo 8-aad ciise caleyhi salaam ka hor, waxuu gariigu cusboonesiiyay xariirkiisii ganacsiga uu la lahaay cerifka waqooyiga afrika.Waxaa sido kale la sheegaa in aay la degeen oo xarumo ganacsi ka sameeysteen hareera wabiga nile/niilka dadyowgii deganaay, ee sida masarta iyo sudaanta

---

Gariigii hore Dhammaan africanka madoow, waxaay u aqoon jireen Ethiopian sida taariikh yahanadu sheegaan, qarniyadii. (5**-6aad** C.C.DH.K.H.), sida uu ku qeexay farshaxanistihii gariigii Archioc oo noolay (700-480 B.C). Waxaa la diiwaangeliyay in itoobiya ay ka mid aheyd boqorkii XERXES (zaraksis) ciidamankii taageeraayay markii persiankii/faarisiyiintii soo weerareen 480.B.C Gariiga, hadaba waxaa meeshaas ka dhashay in uu xariiro badan la sameeysto afrika. Badanaa gariigii hore wuxuu aaminsanaay in itoobiya aay aheeyd qeyb ka mid ah barigga masar ,marka loo fiiriyo aragtida aay adeegsanaayeen, iyo sawiradii aay ka tegeen Ciise caleyhi salam ka hor, waxaa laga helay sawiro badan oo gariig ah, gaar ahaan sawiro aad loo naqshadeeyay xilligii gumestayaashii gariiga ee koonfurta talyaniga ,nuuc ka mid ah sawiradaas wuxuu muujinaa itoobiya in aay soo weerareen yaxaas-yo, kuwaas oo la sheego in aay ka danbeeyeen masaaridu isku dhacyada itoobiya iyo masar ee wabiga nile/niile.

## ILBAX-NIMADII MISABITOMIYA IYO XARIIRKII AFRICA

Mesopotamia(misobatoomiya), waxaay ahayd ilbaxnimo ka hana qaaday meeshaan ciraaq iyo suuriya loo yaqaan, ama inta u dhexeeyso labadaan wabi ee Euphrates(furaad) and Tigris (Dajjla) xilliyadii (3100-**4500 ciise caleyhi salam ka hor**), taas oo sida culimada

taariikhdu sheegaan ka mid ahayd ilbaxnimadii aduunyada ugu horeeysay ee bin aadam-ku ku dhisay magaalooyin la dego.

Xariir ganacsi oo aad u balaaran ayaa ka dhex jiray masartii hore iyo mesopotatian kii ka talin jiray labadaan wabi dhexdooda. Waa wabiyada furaat&Dajjla ee dhaca dalalka ciraaq, suuriya iyo turkiga, meelahaan loo yaqaano maanta. Dhulalakaan waxaa si xowli ah uga bilaawday ilbaxnimadii ugu horeeysay ee farsamada birta iyo qaabka loo hormariyo beerashada.

Dhulkan ma laheyn kheyraad badan sida la sheego, sidas awgeed waxaay bilabeen ganacsiga in aay hormariyaan, si aay u helaan kheyraad.

Masaardii hore waxaay caam ku ahayd ganacsiga xilligaas, iyadoo xariiro ganacsi la laheyd umaddihii ka jiri jiray barigga dhexe iyo barigga fog ee asiya.

Masaaridu waxaay ka ganacsan jirtay sida Dahabka, faanta maroodiga, cuntooyinka, wax-yaabaha udgoon, aathaartii hore ee faaraciinta, iyo macdinta kala duwan qeybaheeda, oo aay waxna dhoofin jireen waxna soo dhoofsan jireen sida taariikh yahanadu sheegaan.

Waxaay wax isku dhaafsan jireen; adeeco badeeco lagu bedesho ama dahabka, qalinka,iyo birta jajabka(copper coins) oo aay u adeegsan jireen wax is dhaafsiga. Waxaa noo muujinaayo xariirka Africa iyo Aasiya xilliyadii hore xariirkii dowladdii gariiga badaalimada ee qabsatay dalka Masar, muddadii u dhaxeysay (**30-640kii c.s .k.h**), in aay laba jibbaartay sida la sheego ganacsigii aay la laheyd qaradda afrika.

**Hammarubi(Xamuurabi**) wuxuu dhashay(1810 -1750B.CE) xilligii maamulkii baabiliyoon(Dowladii Babylon) ee hadda ciraaq loo yaqaan, kana mid ah gobalada dalka ciraaq. Xamuurabi wuxuu dhisyey boqortooyo aad u xoog badan, taasoo dhaxashay ilbaxnimadii hore ee gobalka ka jirtay side (Mesopotamia) ee barriga dhexe gaar ahaan, labadaan wabi ee furaat iyo dajjl hareerahooda oo sida la ogyahay ilbaxnimada insaanku ka bilaabatay xilli hore. Xamuurabi markii uu aabihii dhintay asigoo 18 sano jiro ayuu kala wareegay aabihiis boqortoyadii baabiliyoon(babal).

**Xariir ma ka dhexeeyay Boqortooyadaan iyo boqorkii misar/masar?**

Sida taariikh yahanadu sheegayaan xariir ayaa ka dhexeeyay labadaan boqortooyo ee ka kala jiray masar iyo dhulkaan barigga dhexe la isku dhihi jiray, iyagoo adeegsan jiray xaga qanuunkii 282 punishment code (282 xeer ciqaabeed aaw soo saaray ninkaan Xamuuraabi) oo aay ku dhaqmi jirtay boqortooyinkii masar ka jiri jirtay naftigeedu (50-1550 B .C)’.

Qaanuunkaan xaamuraabigu; waa qaanuun saameeyay meelo badan oo calamka ka mid ah, ilaa iyo hadana laga helo reer galbeedka meelo ka mid, waliba wuxuu qaanuunkaan meelo badan uga dhawaay shareecadda islaamka, sida tusaali in uu Sinada maam-nuucaayey, qofkii sameeyo ee horay usoo guursadayna ku xukumaayey dil, sida shareecada islaamku na fareeyso.Waxaa masaaridu sidoo kale la laheeyd boqortooyadii xaamuuraabiga ganacsiga qeeybihiisa kala duwan.

Barigga afrika iyo taariikhdii hore ee aay la lahaayeen gariigii hore, Faarisiintii Iran iyo shiinaha.

Sanadkii **147 B.C** (**C.c.k.h**), Baddaalimadu waxa aay xiriir ganacsi oo xoog leh, la sameysteen dadyawgii degganaa xeebaha **Xadaramawt**, iyo **Soomaaliya,** oo caan ku ahaa waxyaabaha udugga ah oo laga heli jiray labada waddan.

Sanadkii **302-292** C**.c.k.h**, Boqortooyadii faaris (iiraan), waxay heshiis ganacsi la gashay suldaan ka talin jiray Gobalka Geeska Afrika, oo la dhihi jiray suldaan (**Wiriiri**), waxayna dawladdii faaris u bixisay Boqorkii Soomaalida "**shaahii Afrika**.", oo macnihiisu yahay Boqorkii Afrika. Sooyaalyahanna badan waxay qabaan in xaruntii Boqor wiriiri ee xilligaas ay aheyd magaalada "**laas qoray**" oo ku Taal Gobalka sanaag ee xeebaha waqooyiga Soomaaliya.

Sooyaalyahankii (**Istiraboon**), ee reer Giriig ahaay waxuu qoray in muddadii u dhaxeysay (**27 -14 m, N.C.C.K.H)**, ay ku noolaayeen dalka Masar, ganacsato reer Giriig ah oo ganacsi xoogleh la lahaa dekadaha dalka Soomaaliya.

---

Sanadkii **978-976kii Qarnigii 10-aad**(C.c.k .h), Soomaaliya waxa soo gaaray qaxooti reer Iiraan ah, ka dib markii uu dhulgariir ka dhacay magaalada shiiraas oo ka mid aheyd dalka Iiraan, waxayna dadkaasi degaan iyo megengelyo ka heleen dalkii iyo dadkii Soomaaliyeed, mudda kadibna waxay ku milmeen dadkii Soomaaliyeed, ilaa heer ay ka mid noqdeen boqortooyinkii dalka Soomaaliya soo xukumi jiray.

Qarnigii 13aad, ee (C.c.k.h.), xilligii ay xakumeeysay dalka Masar Boqoraddii (Xatshabsuut), waxa Safar taariikhi ah ku yimid Gobalka Geeska Afrika oo loo aqoon jiray (dhulkii boonti), badmareenno reer

Masar ah, waxaana ku soo dhaweeyay dekadda “Feylak” Boqorkii Soomaaliyeed ee dhulkii Boonti, oo lagu magacaabi jiray Boqor “Baraxow” iyo xaaskiisii “Itiya”

### Xariirkii Barriga Africa iyo boqortooyinkii ka jiri jiray Koonfurta carabta.

Dhulkaan hadda loo yaqaan yaman, waxaa ka jiray boqortooyin badan oo aay ugu caan-sanaayeen boqortooyinkii sida: **saba, micyan** iyo ilbaxnimadii **ximyar**” dhammantood **waxay** xiriir ganacsi iyo dhaqan la lahaayeen dadyawgii ku noolaa Gobalka Geeska Afrika, waxayna u aqoon jireen dalka Soomaaliya **(dhulkii Cajamta, ama dhulkii dadkii madoobaa ee aan Afrikaanka ahayn).**

Boqortooyinkaan ka jiray jazeeradaan carabta, gaar ahan yemen, waxaa ugu caansanaay boqortooyadii **saba** oo qur’aanka aad loogu xusay taariikhdooda, jirtayna xilligii nabi suleymaan caleyhi salaam.

Boqortooyadaan **saba’** sida taariikh-yahanadu qabaan waxaay soo bilaabatay nabi ciise caleyhi al-salaam ka hor 750 B.C ama 1500 B.C, halka qaar kalina ay qabaan, in aay ka horeeysay ciise cs 115 sano(Dell:1944).

Boqortooyadaan waxaay ku bilaabatay qaab diimeyd, waxaayna ka talineeysay yaman sida qur’aankuba cadeynaayo, aayado badan oo ka mid ah suuradda **Al-namli** ama **Daasiin miim** dadka qaar u yaqaaniin,

waxeeyna jirtay xilligii nabi suleymaan caleyhi salaam. Sidoo kale waxaa jiro suurad uu allaah ugu magac daray nimaankaan magacooda waa **suuradda ‘saba’’.**

Boqortooyadaan saba; waxaay aheeyd boqortooyo horumar cajiib ah ka gaarta dhanka horumarinta beeraha, allana ugu nimceeyay labo wabi oo biyo fiican siin jiray, sida qur'aanku noo sheegaayo; isla suurada SABA. Taariikhyahanada qaarkood waxaay qabaan in boqortooyadaan aay ka soo faracantay il-baxnimaddii hore ee ka jirtay labadaan webbi ee (furat &dajjla) hareerahooda waa maamulkii (**Mesopotamia**,) misabatooniya ee barriga dhexe ka hana qaaday.

Boqortooyadaan waxaay heysatay dhul qani ah; marka laga fiiriyo wax tarka dhulka ama wax soo saarkiisa (The most fertile land in Arab peninsula).

Boqortooyadaan waxaa soo maamuli jiray boqoro is dhalay, ilaa iyo laga soo gaaro xilligii nabi suleymaan cs, oo aay maamuleysay gebidhii uu ugu yeeray islaamka in aay qaataan, haddii kalena uu bur-burin doono maamulkeeda sida aayadda **27-aad** ee suuradda al-namli allah ku cadeeyay.  Allah wuxuu yiri:Suleeymaan wuxuu yiri: ula laabta maalkooda, yacni hadiyad aay usoo dhiibtay sida ku cad ayadda 25-aad, waxaan ula imaaneeynaa ciidamo awood ka hor imaan karto aaysan jirin, waana ka saareeynaa magaaladaas, iyagoo hooseeyo; duleeysana.Gebedhaan sida culimadda siiradu sheegaan, waxaa la oran jiray **Balqiisa binta sharaabiil, w**axaayna ka dhaxashay boqortooyadaan, aabaheed iyo walaalaheed, ugu danbeeyna waa islaamtay sida Qur'aanku noo cadeynaayo  aayadda 44-aad ee surada Al namli.Qisada gebedhaan iyo wixii dhax-maray iyada iyo nabi suleymaan cs, wuxuu allah uga hadalyey suraddaan Al-namli; aayaddaha laga soo bilaabo (aayaddaha 20-44-aad). Reer sabo Qisadooda waxaa si' balaaran Allah ugu faah-faahiyay suurada **SABA**

aayaddaha (15-19-aad) wixii faah-faahin dheeraad ah meeshaas ul laabta. Allahu aclam.

**B**oqortooyadaan waxaay xariiro ganacsi oo aad u balaaran aay la lahayd umaddihii ku noolaay barigga afrika, oo xabashidu ugu caansaneyd xilligaas, iyadoo ka iibsan jirtay wax-yaabaha udgoon, faanta maroodiga, dahabka, iyo macdinta kala duwan qeeybaheeda.

**Boqortooyda labaad** ee ka jirtay koonfurta jaziiradda carabta waxaay ahayd Boqortooyadii **maacin(ma'in in English**), nabi ciise caleyshi salaam ka hor 700 B.C ama 70 B.C(abid). Boqortooyadan waxaay caam ku ahayd, wax soo sarkeeda sida:Fooxa, luubaanta, xabagta,iyo waxyaabaha carfo. (**Aromatic products**) oo aay u iib geeyn jirtay macbadyadii masaarida. Waxaay sidoo kale ganacsi xoog leh la laheeyd barriga afrika dowladihii ka jiray xilligaas oo xabashidu ugu tun weyneeyd.

**Boqortooyadi**i **3**-aad ee ka jirtay koonfurta carabta waxaa la oran jiray **Xadaramowt** xilligii 400 -450 B.C Ciise ka hor. Xadaramowt waa gobal ka tirsan dalweynahaan hadda loo yaqaan yaman ee dhaco koofurta jaziiradda carabta.

Boqortooyadaan waxaay xariir ganacsi oo xoog badan la laheeyd masar iyo Gobalka geeska afrika, oo aay ka iibin jirtay kana soo iibsan jirtay wax-yaabaha udgoon (Aramotic products). Boqortooyadaan waxaay xariiro ganacsi sidoo kale la lahayd soomaalidii xilligaas, sida sooyalyahanadu qabaan; xilligii dowladdii roomaanku aay maamuli jirtay dalkaan masar 147B.C(C, C.K.H).

Sidoo kale waxaan na tusinaayo xariirka dheer, ee ka dhexeeyay Maamuladii ka jiri jiray yemen iyo dhulkaan Bariga afrika(ar-lu xabash), xilligii **ximyaariga**, waxaa ka dhacay dalkan yaman xasuuq loo geystay muslimiintii halkaas ku nooleed; oo ninkii duu-nuweys la oran jiray aaw muslimiin badan laayey, asigoo godad u qodaayo (Suuratul wasamaa daatul Buruuj eeg), halkaas ayaa sida taariikh yahanadu sheegaan, waxaa xariir la soo sameeyay boqortooyadii roomaan-ka ee meteli jirtay kirishtaaniyada xilligaas, dhulkaan xabashida boqorkii maamuli jiray xilligaas, boqor nijaashi sanadkii **525 m**, iyadoo ka codsatay in xabashida abasiiniya aay ciidan u dirto dhulkaan yemen oo ninkaan **duu-nuwaysar** ee yahuudiga ahaay sida la sheeego uu cadaab daran ku haayay dadkaas muslimiintaa.

Waxaa sidoo kale noo cadeeynaayo xariirkii Afrika iyo Carabtii koonfureed; taariikhdii Abraham oo ahaay ninkii hugaaminayey ciidanka xabshida ee ku duulay Kacbadda, si' uu u dumiyo, sida allah ku sheegay suradda al-fiil.(suradda 95-aad ee qur'aanka), oo alle ku soo diray shimbiro dhagxaan ku gemaayo, halkaas oo aay bal la cunay ka dhigeen dhammaan ciidamadii xabashida ee isku dayay in aay dumiyaa kabcada ilaaheey, nabi muxamed Caleyhi salaam dhalshadiisii ka hor wax-yar(**caamu fiil.571 m,c.c.k**.).

---

Qisaddaan reer ukhduud waxuu allah uga hadalyay taariikh-dooda iyo dhibkii aay u geeysteen dadkii muslimiinta xilligaas, suuradda wasamaa daati buruuj(suratu al-buruuj, ayadaheeda 4-11 –aad oo allaah uga faaleeyay qowmkaan dhibkii aay u geeysteen muslimiintii xilligaas).

## SOO GAARIDII ISLAAMKA EE QAARADDA AFRIKA

Sanadkii **571**-aad miiladiga Ciisa caleyhi salaam ka dib(571 A.ESSA) sidoo kalena loo yaqaan **Caamu fiil,** waxaa dhashay nabigeeyna **Muxamed ibnu cabdulaahi** caleyhi salaam, oo sida aan ka wada dheregsanahay la soo bixiyay / allah soo diray xilli carabtu ku jireen jahli badan iyo in aay sanamyadda caabudaan, gebdhahooda gowracaan iyagoo ceeb u arkaayey in geber u dhalato(subxanalaah), waliba midkood markeey gebedh u dhalato, wajigiisu madoobaanahayey sida qur'aaanka ku cad suuradaha :-**al-naxli(aayadda 58-aad) iyo zukhraf/wal-kitaab dheer dadka qaar u yaqaaniin**(aaydda:17-aad).Wuxuu yiri: allah ''midkood markii loogu bishaareeyo gebdh/geber, wajigiisa ayaa madoobaahaayo, midoobid asigoo careeysan(16:58). Imaashaddii islaamka ee ka soo if baxay jazeeradda carabta, gaar ahaan magaaladaan makka oo ah barta islaamu ka soo unkumay, nabigeeynuna CS ku dhashay, kuna soo bar-baaray ayaa waxaa caalamakii ka dhashay, is bedel aan horay loo arag.

Sanadku markuu ahaay **611-**kii milaadiga, ayaa nabi muxamed عليه السلام ilaah faray in uu dadka ugu yeero gaar ahaan; carabtii makka xilligaas joogtay in aay ilaah kaligiisa caabudaan, cidna la wadaajin/qeeybin cibaadadiisa, kana dheeraadaan sanamyadda iyo wax-yabihii aay abayaashoodii ka soo gaareen.

Nabi muxamed عليه السلام markii uu bilaabay in uu dadkii carabta, gaar ahaan Qureyshtii **makka** ugu yeero dacwadda rabigiis amray; wuxuu kala kulanyay colaad iyo cadawtinimo badan oo aay kala horyimaadeen, dad uu hor jooge u ahaay adeer kiis sida **Abii lahab**

**ibnu cabdi mudalib**, oo qur'aanku ku tilmaamay mid halaagsamay in uu yahay.(ka fiiri qisadiisa surada **tabat yadaa:110**).

**Qureyshtu** nabiga muxamed عليه السلام bac-thigiisii ka hor, waxaay ugu yeeri jireen magacyo badan oo aad u wan-wanaagsan, laakiin markii uu ugu yeeray in aay allah kaligiis cibaaddada u kali yeelaan, si' aay u liibaanan aduunyo aakhiro, ayeey ugu bedeleen magacihii wanaagsanaay magacyo lagu duraayo nabigeena muxamed CS nabinimadiisa sida: Saaxir, kaahin, majnuun, Falaago, Iyo magacyo ka liito.

Dhib badan oo carabtii reer qureeysh nabiga muxamed cs u geeysteen, ha noqoto Af-lagaado ama in laga saaro qabiilkiisa lana midab takooro, magacyo dadka in looga horkeeno la rabayna loogu yeeray, sida aan kor kusoo sheegnay; waxaa bilaabatay in dadkii islaamka soo galaan si xoowli ah; ka dib markii nabigu عليه السلام uu ka bilaabay makka gudaheeda in uu si' qarsoodi ah u fidiyo dacwadda islamka, halkaas oo saxaabo garab weyn u noqday islaamka iyo fididiisa maal iyo maskax-ba islaamnimadii qaateen, sid: abii bakar ibnu quxaafa allah haka raali noqdee, iyo cumar binu khidaab allah haka raali noqdee oo aan wada ognahay islaamka sida uu u difaaci jiray(Geesinimadiisa iyo sida aay gaaladu uga heybeeysan jireen),ilaa iyo uu khilaafadii labaaad ee islaamka si cadaalad ah u maamulay mudo 23 sano( laga bilaabo sanadkii 3-23 Hijriga).

---

**Qureeysh** waxaay bilaawday in aay ciqaabto dadka diinta islaamka qadanaayo, ciqaab aad u daran gaar ahaan; dadka ducufadda/miskiintaa sida :**bilaal**, cabdi raxmaan binu sakhri ama abii hureyra loo yaqaan RC, reer ibnu yaasir oo si daran loo ciqaabi jiray, iyo saxaabo badan

oo si’ qarsoodi ah u qaatay diinta islaamka. Ka dib markii uu nabigu CS aragyey dhibka lagu haayo saxaabadiisa islaamka aay qaateen aawgeed, wuxuu nabigu عليه السلام faray muslimiintii maadama uusan ka difaaci Karin gaaladaan qureysh; in aay ka haajiraan makka, una haajiraan dhulkaan Africa gaar ahaan dhulka xabashidda oo nabigu عليه السلام u sheegay saxaabadda uu hugaaminaayey cuthmaaan binu cafaan RC oo gaaraayeen 10 ragga iyo 5 haween ah, oo aay ka mid aheeyd zeynaba bintu muxamed CS, zowjadii cuthmaan rc in boqor caadil ah oo agtiisa dadka lagu dulmin aaw ku **nool-yahay**. Hijradaan waa hijradii koowaad ee islaamka sanadkii 5-aad ee **nab**i **nimadda**. Wuxuu nabigu u sheegay saaxabadda uu hugaaminaayey cuthmaan Rc in Boqor caadil ah oo aan dadka agtiisa lagu dulmin Karin ku noolyahay dhulkaas xabashida, waa boqor Najaasigii nabigu عليه السلام salaatul qaa’iba ugu dukaday madiino gudaheeda sida axadiith-ta ku cad.

Saxaabiddii weey hijroodeen; waxaayna imaadeen dhulkaan xabashidda itoobiya ee qaaradda afrika, halkaas oo aay ku negaadeen muddo 3 bilood ah (**kitaab Al-nuur yaqiin: page:40-aad ka fiiri)**, ka dibna waxaay ku noqdeen makka, markii aay la qabsan waayeen cimiladda dhulka xabashidda, iyadoo dhibkii qureeysh iyo gaaladdii reer makka aay ku haayeen dadkii islaamka sii kordhaayay.

## Hijradii labaad ee saxaabadda dhulka xabashida (Afrika)

Waxaa dhacday in mar labaad saxaabaddu u soo hijroodaan dhulkaan xabashidda, cadaadis adag oo aay kala kulmeen gaaladdii qureeysh oo xisaar(Cuna qabateyn saartay nabiga عليه السلام iyo dadkii rumeeyay).Waxaa iska cad in aay gaalo isku ficil tahay, tan maanta iyo tii xilligii nabigeeyna عليه السلام cunaqabateeynta adag saartay si’ aay u

ciqaabto dadkaas islaamka, iyagoo la dagaashan islaamnimadooda, kuwa hadda weerarayo ciraaq, Afganistaan, soomaliya, suuriya, yemen, iyo meelo badan oo dunida islaamka ka mid ah; waxa lagu heysto dalalkaas waa islaamnimadooda iyo kheyraadka aay qaniga ku yihiin oo kaliya. Waxuu nabiga عليه السلام amaryey saxaabadiisa in aay mar labaad u hijroodaan dhulka xabashidda, iyagoo tiro ahaan gaaraayey 73 ragg ah iyo 11 haween ah, hugaanka u haayey jacfar binu abii daalib, nabiga عليه السلا walaalkiis alaah haka raali noqdee, sidoo kale waxaa dhankaas iyo yaman ka sii raacay oo ula haajiray dhulka xabashidda muuse ashcarii, ama (cabdulaahi ibnu qeys), iyo ina adeerkiisa. Hijradaanu waxaay dhacday sanadkii 7-aad ee nabinimadda.

Markii aay ogaatay qureysh hijradda saxabadda ee dhankaas iyo dhulka xabashidda ee Qaradda Afrika, waxeey diyaariyeen qorshihii aay dib ugu soo celin lahaayeen dadkaan si' aay u cadaabaan, iyagoo u soo diray hadiyado fara badan boqorkii dhulka xabashidda maamulaayey oo xilligaas masiixi ahaay, laakiin islaami doono iyagoo usoo dhiibay hadiyadahaan labo nin oo la kala dhihi jiray: Cabdulaahi ibnu waliid iyo camar binu caas, oo naftigiisu islaamay sandkii 7-aad ee hijriyadda.

Labadaan nin waxeey isku dayeen in boqor najaashi aay uga sheegan muslimiinta akhbaar xun, laakiin waa aay ku hungoobeen, oo waxaa dhacday sida kutubaha siiradu qorayaan in boqorku u yeeray saxaabaddii uu hugaaminaayey jacfar binu abii daalib oo afahayeenka dadka muslimiinta ahaay, asigoo ka su'aalay arrimaha ciise masiixi caleyhi salaam iyo hooyadiisa.
Jacfar ayaa u yimid boqorkii wuxuuna ku yiri :

Waxuu ahaay adoonkii allah iyo rasuulkiisa, markuu boqor najaashi maqlay hadalkaas ayuu gacanta dhulka ku garacyey, asiggoo leh ma jiran wax aay ku kala duwan yihiin, nabi ciise caleyhi salaam iyo nabigiina muxamed caleyhi salaatu wasalaam.(**umu salama ayaa xadiithkas warisay**).

Wuxuu kaloo weydiiyay boqor najaashi jacfar; ma jiraan wax tilmaamaayo wixii nabiggiinu kala yimid xagga eebbe?

---

Wuxuu jacfar ku kor akhriyay boqor najaashii, suuradda Maryama markii uu boqorku maqlay aayadihii lagu kor akhrinaayey, ayuu bilaabay in uu ooyo (oohin) ,dadkii ka ag dhawaay ee wadaadaddii masiiixiyiintuna, bilaabeen in aay la ooyaan, waxuuna boqor najaasi yiri :diintaan lagu soo dejiyay nabigiina iyo diintii lala soo diray nabi ciise cs hal-meel ayeey kawada yimaadeen. Intaa dabadeed wuxuu eegay camar ibnu caas iyo saaxibkiis, wuxuuna ku yri: iska taga walaahi in aanaan idiin gacan gelineeyn, halkaas ayaanna allah uga nabad geliyay saxaabadii nabiga cs ee dhulka xabashida(Afrika) u soo hijrootay damacii gaaladdii qureysh aay dooneeysay in aay dib ugu celiyaa makka si’ aay u ciqaabaan.

## HIJRADDI NABIGA CALEYHI SALAATU WASALAM.

Mudo dheer oo gaareeyso 13 sano oo nabigu csw, dhib baddan kala kulmaayey qureysh qabiilkii uu ka dhashay,waxa alaah u fasaxay in uu kaa hijrooda makka.

Wuxuu nabigga csw, amaryey saxabadiisii ku sugneeyd makka ee dhibka lagu haayey in aay u hijroodaan madiina,(madiinatu al-rasuulilaahi), halkaasi oo uu ka yagleelay nabigu csw, in uu kasii fidiyo dacwadii diinta islaamka, waxaana si fiican u soo dhaweeyey nabiga

csw, dadkii reer madiin, nashiido caam ahna u qaadeen (dalacca badru caleynaa,min thaniyaati al-wadaac------).

---

Nabigu عليه السلام markii uu gaaray madiino, wuxuu dhisyay ciidamo uu diinka ku difaaco, taas oo aay garab weyn ku siiyeen ansaru rasuulilaahi, dadkii aansaarta ee soo dhaweeyay nabigga csw iyo saxaabaddiisa muhaajiriinta loo yaqiinay, iyagoo nolol iyo dhibba la wadaagay sida qur'aanku cadeeynaayo(Al-xashara).Wuxuu nabigu(NNKH) dhisay awood ciidan oo la dagaasho gaaladdii qureeysh, xulufadoodii reer qaddafaan iyo wixii la mid ka ahaay.

Wuxuu allaah ku guuleeyay nabigeeyna عليه السلام iyo saxabaddiisa in aay ka hor tagaan dhibkii iyo dagaalkii reer qureysh iyo xulafadoodu ku soo qaadaayeen magaaladda madiino, iyagoo doonaayey in aay islaamka cirib tiraan, waxaana dhacay dagaalkii ugu horeeyay ee islaamka iyo gaaladda dhex-maro, mudo dheer oo uu nabiguعليه السلام diinka si qarsooddi ah ku fidinaayey, dadna uu dhisaayey diinkaan ugu adeego; maalkooda iyo maskaxdooda.

### DAGAALKII BEDER FARIINTII KOOBAAD EE QUWAD ISLAM AH OO KA HANA QAADO JAZIIRADDA CARABTA.

Dagaalkii **badar** waxuu ahaay dagaalkii ugu horeeyay oo dhexmaray muslimiinta iyo xulufadda qureysh; kaasi oo dhacay sanadkii 2-aad ee hijriyada(625 m/2–aad Hijriga),dagaalkaas oo si aaysan filanaheeyn gaaladdii qureysh ee awooda is mooday jab weyna ka soo gaaray, iyadoo 70 nin oo raggoodii hugaanka ahaay la dhigay meydarkii/goobtii dagaalka, halka 70 kalina nolosha lagu qabsaday.**Tani waxaay ahayd soo if bixitaankii awood islaam** oo muuqato, saxaabadda dagaalkaan gashay waxaay gaarayeen tiro ahaan

113 ama 114 saxaabbi, halka gaaladda qureeyshna gaaraayeen 1,000 nin oo saadkooda iyo hub kooda wato, waliba sida culimadda siiradu sheegaan, maalin kasta gowracan/qalan jiray 100 geel ah.

Guushii **Beder** waxaay noqotay, mid allaah ku soo muujiyay awood islaam oo ka soo if baxdo bartama dhulka carabta(arab central desert land), waxaayna gudbisay fariin cusub; oo aay la yaabeen gaaladdii qureysh iyo kuwii maamulaayey waqooyiga, galbeedka iyo koonfurta dhulalka carabta.

Laga soo bilaabo dagaalkii badar ee dhacay sanadkii 2-aad ee hijriga oo waafaqsaneeyd 625 milaadiga, waxaa ku soo biiray quwadihii xilligaas ka jiray caalamka oo aay ugu tun weeynaayeen: dowladii roomanka oo xilligaas ka talineysay laga soo bilaabo roma/ -talyaaniga, Constantinople(hadda,Turkiga), suuriya iyo qeeybo ka mid ah dalka masar, iyo quwadii Faarisiiyiintii (Iran hadda) ama Persia loo yaqiin oo ka talineysay ciraaq, iiraan, &qeybo ka mid ah suuriya(Syria).

Quwaddahaan waxaay ahaayeen xilligaas kuwo laga heeybeysto, sida maanta caalamku intiisa badan ee taagta yar, islaamkuna ugu horeeyo uga danbeeyaan reer galbeedka, gaar ahan USA ama mareeykanka (**Mafiyadda casrigaa**).

Dowladdaan roomaanka ee soo bilaabatay ciise caleyshi salam ka hor 750 sano sida taariikh yahanadu sheegaan, ilaa iyo laga soo gaaro kala qeybsankii dowladdaan aay ukala qeybsameeyn labo mad-hab, (322.C.C.K) oo iska soo horjeedo, sida **catholic** oo ilaa iyo hadda Romaa (talyaaniga) xaruntiisu tahay iyo mad-habka**, Orthodex**(orthodokis-ka) ee looga dhaqmo in badan oo ka mid ah yurubta barri; haba ugu tun weynaado Ruushku (**reer Barriga**).

Dowladdan Rooma waxaa sidoo kale ka danbeeyay, kala qeybsankeeda daciiftinimo ku timid awoodeeddii, ka dib markii aay ku kaceen nimankii galbeedka yurub ee loo yaqiin warmooleydii, khaasatan sida taariikh-yahanadu sheegaan reer baadiyihii jermal-ka (**Germany nomadic tribes**).Dowladdan waxaa aay awoodeedu maamushay inta badan dhulalka reer yurub , barigga dhexe in badan oo ka mid ah ilaa iyo galbeedka afrika.Waa dowladd xilli dheer aay xifaaltan siyaasadeed ka dhaxeeyeen iyadda iyo Faarisiintii(iiraan), oo naftigeedu ahayd xilligaas awood la loolanto quwaddii roomaanka. Labaddaan Quwad ee Roomankii talyaaniga iyo **Persian** ama faarisiyiintii waxaay ahaayeen islaamka ka hor; kuwo quwaddahoodu ka muuqdaan dhulalka carabta. **Carabtu** waxaay ahayd xilligaas intooda badan, dad mushrikiin aan diin heeysan. Waxaa ka dhaxeeyay faarisiyiintii (iiraaniyiinta)&carabtii koonfurta iyo bartamaha xariir dhaw oo ganacsi iyo mid is xulufeysi, sida taariikhdu qoreysoo carabtu waxeey ahaayeen dad ummiyiin ah, yacni aan waxna qorin waxna akhrin, oo diin laawayaal u badnaay, ama heeystay diimmo dhaqan ahaan aay ka soo gaareen aabba yaashoodii, laakiin aan heysan **masiixiyadda oo xilligaas ahayd diinta aay roomanku intooda badan rumeeysnaayeen**, diin ahaanna allah ka raali ahaay; micnaha diin sax ahayd islaamka ka hor, inta aan la nasakhin, sida islaamkuba u yahay maanta diinta sax-daa aduunkaan dushiisa. Inkastoo yahuudu aay ku kufrisay in aay rumeeyaan nabiga **Eebbe** ee ciisa masiixi caleyhi salaam, waajibna aay ku ahaayd yahuudda in aay rumeeyaan; maadaama uu allah iyagga u soo bixiyay/diray ciise cs reer binu isra’iil ahaan. Dhanka kale faarisiyiintu waxaay ahaayeen kuwo majuusiyiin ah; micnaha dabka caabuddo, waxaayna dagaalo baddan la geli jireen

dowladdii roomanka oo xilligaas awooda caalamka  heystay sida aan soo sheegnay.

**Soo bixitaankii quw**adda cusub ee islaamka waxaay furtay wajji cusub in uu galo caalamku, waxaana dagaalo badan dhex-mareen nabigeeyna muxamed عليه السلام saxaabadiisa, iyo kufaartii qureeysha, seddexdii yahuud ee madiino ku nooleyd: ee Binu Qeynu qaac, Binu nadiir, iyo binu qureydah oo dhammaan degaanay madiina, nabiguna cs cahddi/withaaqa uu la galyey(3-daan Yahuud) oo ahayd; in aay si' wada jir ah magaaladda madiino u wada difaacdaan, laakiin aay ka baxeen yahuudii madiina hishiiskii aay la galeen, nabiga csw, lana soo safateen gaaladdii makka ee qureeysh iyo xulufadoodii Qadafaan.

Dagaaladaan u dhaxeeyay nabiga CSW iyo xulafaddii qureeyshtii makka waxaay socdeen ilaa iyo sanadkii 8-aad ee hijriga; halkaas oo qureeysh iyo saaxibadoodii laga taqalusay, iyadoo dhanka kaleetana seddex-dii qole ee yahuuddii madiino ku nooleeyd, aay ka baxeeyn balantii nabiga عليه السلام aay la galeen, lana soo safteen mushrikiinta qureeysh, halkaas oo dhammaantood  lagu xukumay in aay magaalada madiino iskaga baxaan, qaarkoodna si toos ah loo laayey sida Reer binu Qureydah oo dagaal 6-maalin qatay  lala galay,''dagaalkii **KHEYBAR''** maalinkii 7-aadna  is dhiibeen laguna xukmiyay dhammaantood raggoodii dil, halka naagahoodii la qeeybsaday.( xukunkii sacad ibnu mucaadata RC ee nimankaan ka fiiri suwaru saxaaba,nuuru al-yaqiin)."خيبرخيبر يا يهود جبش محمد سوف يعود """

Intii uu nabigu عليه السلام ku gudda jiryey la dagaalanka gaaladdii qureysh ee magaaladii uu ku dhashay ka soo saarey iyo difaacidda diinta allah subxaanahu watacaala, waxaa dhacday sanadadii 6-7 ee

hijriyadda in uu nabigu cs u diray waraaqaddo(risaalooyin) madax-dii quwaddihii ka jiray caalamka kuwoodii ugu awooda badnaay xilligaas sida: **Boqoraddii Qeysaru ruumkii(Rooma),Kisrihii reer Faaris(IIraan),Iyo muqawqiskii reer masar**, asiggoo ugu yeeraayo dacwadda islaamka iyo in uu yahay nabi ilaah u soo bixiyay dhammaan umaddaha insiga iyo jinka(Nabiyu Thaqaleeyn, ayaa la dhahaa nabigeya muxamedعليه السلام ka firi suuradda,Axqaaf,aaydaha 29-32): Nabigu عليه السلام wuxuu ka tegay dowladd islaami ah oo awood baddan, mana aheeyn awoodoodu mid dabaabaddo waaweeyn wato, ee waxaay ahayeen dad nool oo ilaah aad ugu kalsoonaay, kama baqqan jirin gaaladda iyo caga jugleyntooda, waxaa la yaab ah, mararka qaarna laga yaabaa in aad isweeydiiso maanta ''in muslimiintu yihiin dad aad u xoolo baddan, yacni billionaires ah, meesha xaalkoodu maraayanna aad looga naxo, in boqolaal muslim ah la laayo cid ka hadleeysana aaysan jirrin , in dowladdo muslim ah lagu duulo, mararka qaarnna aay ku taageeraan duulaankaas dowladdo muslinimo sheegto.''

Dhanka kaleetana, saxabaddu waxa aay ahayeen dad aan xitaa labbo maro qaarkood qabin.(Meeqo boorso ayaa dhar nooga buuxaa maanta),halka maal-mo dhana laga yaabo in aaysan cunto cunina, xaaladda dhaqaalo xumadda aay ku noolaayeen aawgeed, iyagoo gaalada kuwooda ugu tunka weynaay ee Reer yurub iyo majuusiyiintii faaris gacanta ku dhigay, afkana dhulka ugu daray laga bilabo jaziiradda carabta, ilaa iyo waqooyiga aasiyada fog ee hindiya meelaha loo aqoon jiray, oo hadda loo yaqaano dalalka: pakistaan, bangaledesh, nipal iyo **hindiya**, sida aad ka daalac kartiin kutubada siiradda islaamka iyo xitaa kuwa maadiga reer galbeedku qoraan sida: buugga

taariikhda insaanka ee uu qoray Gregory S. Aldrete Professor of History and Humanistic Studies, buugiisa (history of human page:53-60).

Markii nabigeeynu NNKH uu dhintay sanadkii 11—aad ee hijriyadda, waafaqsaneeydna sanadkii 632-dii miilaadigga, waxaa maamulkii islaamka la wareegay khulufaa'u raashiidin/khulufaa'u al-muhtadiin, kuwaas oo maamulaay khilafadii islaamka;muddo dhan 30 sano. Khulufaddaanu waxaay sii wadeen shaqaddii nabiga caleyhi salatu wasalaam, sida fidinta diinta islaamka, ugu yeerida diinta islaamka dadka aan heysan, iyo difaacidda diinta islaamka ilaa iyo aay gaarsiiyaan maamulkooda barigga dhexe oo dhan, galbeed Afrika iyo gees ka afrika.

Markii uu dhamaaday xilligii /cahdigii khilaafada ee 30 sano, ee uu uggu danbeeyay cali binu abii dalib oo aan wada ognahay, in xilligaas islaamka khilaaf xun dhex-yiilay, oo aay ukala jabeen labbo garab; oo midna cali raacsanaay rc raacsanaay, midna mucaawiya ibnu abii sufyaan rc, ilaa iyo aay ka soo baxaan nimaankaan khawaarijta iyo **shicadda** hadda sida aadka u xoogan ka hana qaaday barigga dhexe, afrika, iyo yurub oo awood aan la inkiri Karina noqday. Khilaafkaani wuxuu soo bilaawday markii la dilay cuthmaan rc, oo ahaay nin sida nabigu csw ku sheegay malaa'igtu ka xishoon jirtay, asigoo sooman oo qur'aanka akhrinaayana loogu soo galay gurigiisa, halkaasna lagu daadiya maalin bil carafo lagu guda jiro dhiigiisa sharafta lahaay. Fitantii malinkaas uu furay **xamraan ibnu aswad** iyo Ninkii islamnimadda daahirsaday, laakiin yahuudiga ahaay ee cabdulaahi **binu saba**, oo sidoo kale ah ninka abuuray/aas-aasay fikirkaan

shuyuucigaa, nidaamkaan shiicadda ee hadda dad badan caalamkaan ku lumeen; una aaminsanyihiin in uu xaq yahay.

Dowladdii khulafaa'u raashidiinku markii aay dhamaatay saldanadoodii 30 sano oo aay jirtay, iyo dilkii cali bini abii daalib RC oo uu ka danbeeyay ninkii khawaarijta ahaay, cabdi raxmaan ibnu muljam(ضال مضل), waxaa maamulkii islaamka qabtay muddo 6-billod ah xasan ibnu cali ibnu abii daalib, oo horay nabigu csw u sheegay in allah ku kala bad-baadin doono labo daa'ifo oo muslimiin ah.

Waxaa dhacday in muslimiintii dib u midoobaan oo sanadkaas lagu magacaabay sanadkii kulanka 41-aad ee hijriga.

Xasan ibnu caliyii abii dalib, wuxuu u tanaasulay mucaawiya; waxaana meeshaas ka dhalatay dowladd loo dhanyahay, oo dadkii islaamka dib loo mideeysay, halkaas oo mucaawiya ibnu abii suf-yaan rc dhisyay dowladdii ummawiyyiinta.

Dowladdii umawiyiinta waxaa bedelay dowladdii **cabaasiyiinta** oo si' aad u ballaran islaamka u gaarsiisay inta badan qaradda aasiya, gaar ahaan shiinaha oo aay maamuli jireen boqortooyin kala duwan sida: Boqortooyadii **Han** ee jirtay 206-220.B.C, iyo boqortooyadii **Qin** ee ka danbeeyesay (206-221 B.C) ilaa iyo laga soo gaaro maamulkii **Tang (618-907 Ciise cs ka dib)** ee cabaasiyiintu Cagta mariyeen, dagaalkii **Talas River**. Cabaasiyiintu sidoo kale caalamka waxaay ku soo kordhisay cilmi aad u fara badan, oo maanta reer yurub u ah tix-raaca cilmiga casrigga .

*Islaamku wuxuu gaaray xilligii lagu guda jiray khilaafadii cumar binu khidab RC, galbeedka afrika,Shaam,dhulka Faaris iyo meelo ka mid ah dhulka turki.*

## Diimaha iyo dhaqanada ka jiro Qaaraddaan (Afrika).

Diimaha afrika ka jira waxaa ugu caan-san islaamka oo Qarada afrika in badan ku xoogan, gaar ahaan galbeedka, bartama meelo kamid ah, waqooyiga, iyo barigga afrika. Halka koonfurta afrika islaamku ku yar yahay.Diinta labaad ee qaaradda ugu sameeynta badan waa masiixiyadda/christainity(kirishtaaniyadda) oo ku badan koofurta qaaradda, iyo bartamaha qaaradda. Waxaa sidoo kale ka jiro qaaradda dhaqan diimmeed aay ku dhaqmaan qaar badan oo ka mid ah dadka afrikaanka (African traditional religion).

Qaaraddu waa qaarad aay ku nool-yihiin dad kala dhaqano duwan, una qeeybsamo carab iyo cajam, kala degto qeeybaha ballaaran ee qaaradda.

---

*Annagoo dhugta ku heeyno (soomaali ahaan), xaaladda qaraddaan aay ku noolyihiin dadyoow aan isku diin iyo dhaqan toona ahayn, waa in aan la nimaadnaa siyaasad aan ku wajaheeyno, sidii aan ku mideeyn lahayn qaaraddaan qaniga ku ah dad iyo kheyraad(Human& Material resources*).

## ARRIMAHA U BAAHAN IN AAN SI' GAAR AH U EEGNO

## (soomali ahaan) waxaa waaye.

1-Dhaqanada qaarada ka jiro; waa kuwo u badan khuraafad aay dadku ka dhax-leen waalidiintoodii sida: sixirka, is-qaawinta, oo qaar badan oo dadka qaaradda ku nool isir/dhaxal aay waalidiinkooda kala hareen u arkaan.

2-Waxaan sidoo kale u baahanahay in aan dhugta ku heyno; badanaa dadka qaaraddaan ku nool, hadii laga reebo xoogaaga carabta waqooyiga iyo galbeedka degto, ama waxyar oo ka mid ah dadka madoowgaa, aay yihiin dad aan caqligoodu sareeyn intooda baddan, ama ku tiirsan reer galbeedka ilbaxnimadooda (dependency theory).

3-Dadka qaaraddaan waxaay u badan yihiin, dad inta badan wali aay si' aad u xooggan ugu lug-leeyihiin gumeystihii/isticmaarkii soo gumeeystay si' toos ah ama si'dad-ban.

4-Inta badan qaaradda waxaa ka jiro; talis yaal **dictators** aay maamulaan, doorasho sax ahna kama dhacdo oo kushubasho aad u ballaaran ayaa ka jirto, iyagoo adeegsanaayo: awood ciidan, caga jugleyn, kordhinta xilliga doorahada loo tar-tami karo, dib u dhac doorasho, iyo masuq maasuq aad u xun oo xoolaha dadweynaha lagu takri falaayo.

5-Dadka qaaraddaan afrika waa dad aay ku badan yihiin dadka aan waxna qorin, waxna aqrin, beeraley faqiir ahna u badan. (Agricultural sbsistance).

**DHAQAALAHA QAARADDA AFRIKA.**

Qaraddaan afrika sida aan kor ku soo sheegnay,waa qaarad qani ku ah intii kheyraad allah bixiyo, laakiin dhibaatada heysto oo farqaha u gelisay faqrigaan baahsan waa maamul xumo ka imaaneeyso hugaankooda, oo inta badan ku kaco:boob hantiyadeed, masuq baahsan, nin jecleeysi, kaligii talis u fakiro sidii dantiisu ku jirto, deymo aad u badan oo aay qaaradu ka qaadato dunida koowaad kuwa isugu yeero; taasi oo ka dhigtay in badan oo ka mid ah dalalka qaaradu

in aay ku dhacaan  waxa af-ka qalaad lagu dhaho(**Debt crises**),bixin waayaan dulsaarkii iyo lafihii amaahdaas aay soo qaateen.

Dhaqaalaha qaaraddu leedahay waa ballaaran yahay, inkastoo aay ku kala duwan yihiin dalalku, sida:Shidaalka, saliid, dahab-ka, macdinta kale duwan,iyo qalabka ceyriin sida suuf iyo Waxsoo saarka beeraha.

Waxaa la sheegaa qiyaastii in 30% kheyraadka dabiicigaa ee caalamka laga helo qaaraddaan, iyadoo sida kale la sheegaayo in wax ka badan 40% maal-gashiga caalamka aay hugaamin doonto Afrika; meesha lagu gaaro **2030**.

Wax soo saarka qaaradda ayaa lagu qiyaasaa ***1.2 trillion oo dollar***, kaasi  oo ka hooseeyo seddex-shirkadood oo  reer galbeedku leeyahay sida:**Global stars** kuwa aay ku magacaabaan Ee: BP OIL AND GAS, TOYOTA, iyo ROYAL DUTCH SHELL, oo wax soo saarkooda sanadlahu gaaraayo wax ka badan $1.5 trillion sanadkiiba, taasi oo na tusineeyso in wax soo saarka qaaradda oo dhan uu ka yaryahay seddex-daan shirkadood ee reer-galbeedku leeyihiin.

---

‘’We are resource-rich, but mentally poor. Let us reassess our weaknesses to strengthen them. Waxaa ka jirro qaaradda dalal horumar ka gaaray xagga, wax-soo saarka, doorasho xur ah, horu marinta kaabayasha bulshada(**social infrastructure**) & kaabayaasha dhaqaalaha(**Economic infrastructure**), taasi oo ah wax lagu amaano.

### KAABAYAASHA DHAQAALAHA QAARADDA AFRIKA

Qaaradda waxaa ka socdaan horumaro kala duwan oo aay ugu horeeyaan; kabayaasha dhaqalaaaha, iyo midka bulshada sida:-dhisidda wadooyin waaweyn, jidad tareeno, quwad tamar oo raqiis ah, horumarinta wax-soo saarka beeraha, horumarinta dhanka technology-

da, ama isgaarsiinta, horumarinta biyo xireenadda si’looga faa’ideeysto dhanka wax-soo saarka dalaga, iyo horumarinta xagga kabayaasha bulshooyinka oo aay ugu horeeyaan:- kaabayaasha caafimaadka, wax-barashada, guryeenta dadweynaha, horumarinta nolasha qoysaska noloshoodu hooseeyso iyo kor u qaadida shuruucda lagu hagaayo beey’adda iyo kheyraadka dadyoowga.

Qaraddaan waa qaradd aad ugu wanaagsan ganacsiga qeeybihiisa kala duwan; inkastoo qaaradda dhaqalaheedu waqti xaadirkaan si’ xoogan ugu tiirsan yahay, wax soo saarka beeraha ama si’ kale haddii aan u dhahno, kheyraadka aas-aaasigaaa(primary Agricultural commodities).Waxaa dhawaanahaan ku yimid qaaraddaan hoos u dhac wax soo saarkeeda dhanka waxyaabaha la beerto(Agricultural products), oo aay aad ugu xooganeeyd, wixii ka horeeyey, xurnimaddii dalalkaan qaradaa ee 1960-kii ilaa iyo 1980; dhibaatooyinkii dhaqaalle ee qaraaddaan iyo dalalka soo koraayo ka soo wajahay deymihii aay ka qaateen IFM-da iyo Hay’addaha bixiyo deeymaha caalamka.

Waxaa dhawaanahaan si’ aad u xoogan uga socdo qaradda inteeda badan, horumarinta dhanka isu socodka gaadiidka sida: wadooyinka tareenadda(Rail ways), horumarinta wadooyinka Gadiidka dhulka(Road transportation), horumarinta gadiidka cirka, Horumarinta technology-da casriga iyo hurimarinta xalaaddaha bulsho oo aay caafimaadka,wax-barashada iyo kor u qaadida nolosha dadyoowga ugu horeeyaan.

## QARADDA MEELAHA XADEEYO.

Africa waxaay u dhaxeeysaa badda mareteriniyanka oo ka xigta waqooyiga, gacan biyood-ka suweys iyo badda cas oo ka xigto

waqooyi barri, badda hindiyaan ooshiyaan oo ka xigto barriga iyo badda atlantika ooshiyaan oo ka xigto Galbeedka iyo koonfurta.

Qaraadda Afrika waxaa ugu koonfureeyo south afrika, waxaana galbeedka ugu fog ka jiro Moroco,Tunisia iyo Algeria. Halka waqooyiga ugu danbeeyo aay ka jiraan Masar (Egypt) iyo liibiya. Barriga geeska afrika waxaa ka xiggo kiinya, tansania iyo Soomaaliya.

Qaaraddu waxaay ka koobantahay 54 dowladood iyo dhoor jaziiradood.

Qaaraddu waa qaaradda labaad ee aduunka ugu weyn, sida aan horey u sheegnay, taasi oo dhul ahaan iyo dhaqaalo ahanba ah mid qani ah, laakiin aaysan lahayn, siyaasiyiin u fikiro in aay dadkooda uga faa'ideeyaan, kheyraadkaan iyo cimilladaan wanaagsan. Qaaraddu waxaay lee dahay dhul la beeran karo 12-ka bilood iyo kheyraad kale oo fara badan, kaasi oo aay uga saari karaan dadkooda faqrigaan aadka u xun ee ku habsaday, kuna sababay in dadkoodii wax-tarka ahaay ka hijroodaan, sida ku dhacday dalal badan oo aan annagu ugu horeeyno. (**Brain Drain).**

Afrika waxaay u bahantahay siyaasad fiyoow, oo ka saarto dadkeeda baahidaan xad-dhaafkaa ee ku habsatay, iyadoo qani ku ah intii allah baxsho kheyraad(Resources). Dhaqaalo kasta oo aad leedahay micno yeelan mayo ilaa iyo laga helo dad u fikiro si damiir leh, kana fogaado dabinadda aay la damacsan yihiin qaaradda dadkii soo isticmaarsaday.

Qaaraddu waxa aay leedahay cadaw aan la rabin horumar nololeed ‘’isticmaarkii horey u gumeystay oo rabo, in aay ka dhigtaan suuq aay ka helaan raw materialka iyo meel aay u soo iib geeyaan wax-soo saaarkooda’’ (we can't be –hostages for your consumer products).

Waxaa qaaradda soo wajahooyo hirrar muhaajiriin reer galbeedku ugu horeeyo, oo u arko meel dahan; una baahan in aay ilaashadaan, dadka madoowgaana ka dhigtaan kuwa u shaqeeyo warshedahooda, laakiin aaysan u ogolaan in aay yeeshaan wersheddo la tartamo kuwooda,sida ka jirto koofurta afrika oo ka mid ah meelaha aay ka jiraan horu-mar bulsho iyo  mid dhaqaalo, laakiin sida ku cad cilmi baaris-yaal la sameeyay(2014) lagu sheegay in aay  ka jiraan kala sareeyn(income inequality) xaga qeeybsiga kheeyraadka, aadna arkeeyso dadka madoowgaa in aay ku nool yihiin meelaha isku raran loo yaqaaan(Informal houses), halka cadaanku ku noolyahay apartements(Baloog ) ka kooban 10 qol, daash iyo beerweyn oo raaxo.

Qaarraddu waxaay sidoo kale ku socotaa, waddada waxa aay ugu yeraan xilligaan casriga Dhaqaallo yahanaddu (**Debt trap**), oo shiinihu dhawaanahaan bilaabay, in uu si xad dhaaf ah u siiyo amaahyo qataro badan wato, amaahdaas oo aay ku guul dareeysteen dalal badan oo qaradda ka mid ah in aay bixiyaa dulsaarkii iyo lacagtii asalka ahaayd(principal) sida ku cad cilmi baarisyo badan.

Amaah-du waa fund(lacag) ha noqoto mid dibadda laga deynto ama gudaha oo aay qaataan  dowladdahaan soo koraayo, ama horumaray si aay isugu maal-geliyaan, laakiin maamul xumo ka jirto wadamadaan soo koraayo; ayaa ku qasabtay qaar ka mid ha in aay siriqda amaahda reer galbeedka iyo shiinaha ku dhacaan(**Debt trap-diplomacy in africa**),kuna qasabtay dowladdo badan markii aay bixin waayeen deyntaas plus dulsaar-ka,  in aay xaraashaan hantida guud, sida ku dhac-day wadanka NAMIBIA ee dhaca koofurta afrika(2018 Chinese Debt-trap).

## ISTRAJIYADDA SOOMAALIYA EE QAARADDA AFRIKA

Soomaalidu waa dad aad u fir-fircoon marka laga eego dhanka dhex-galka umaddaha kale ee qaaradda, sida:Ganacsiga iyo fahamka dadka aay la nool-yihiin oo aad arkeyso iyagoon aqoon maadi ah oo saas usii buuran heeysan intooda badan aay la macaamilayaan dad kala duwan; hanti fara badana ka abuureen ganacsiyadaan qaradda gudaheeda aay ka sameeysteen, iyo midka daafaha caalamka aay ku leeyihiin.

---

Soomaalidu waxaay si' xoog leh ugu biireen ganacsiga bur-burkii ka dib; oo aan ognahay heerka aay soomaalidu ka gaareen ganacsiga ,dibadda iyo gudahaba, nolosha malaayuun qof oo soomaali ahna u noqotay noloshooda meel aay ka maareeyaan, ha noqoto nolosha dibadda aay ku noolyihiin ama aay dib ugu soo diraan dadkoodii dalka gudahiisa ku nool. Bur-burkii dowladdii dhexe ee 1991, dalku wuxuu galay jawi cusub iyadoo dadkii soomaaliyeed ee intooda badan ahaay, dad xoolo dhaqato iyo beereleey yar-yar ku biireen ganacsiga si aay il-dakhli oo aay ku maamulaan noloshooda uga dhigtaan .

Waxaa bilaabatay bur-burkii ka dib in dad badan, oo soomaaliyeed ku biireen/galeen ganacsiga herarkiisa kala duwan, gudaha iyo dibaddaba, kaasi oo badelay dhaqankii soomaaliyeed ee ahaay dhaqashada xoolaha iyo beerashada beeraha qeeybahooda kala duwan. Isbedeladaan ka dhacay dalkeena bur-burkii ka dib; wuxuu keenay horumar xagga ganacsiga caalamigaa iyo dhax-galka umaddaha, ha noqdaan kuwa afrika ama qeeybaha kale ee aduunka ku nool.

*Soomaaliya waa dal sida aan aamin sanahy noqon karo mid hormuud u noqdo qaraddaan, haddii aan la nimaadno maskax iyo aragti caafimaad qabto, kana fog masuq maasuq, kaligii talisnimo, oo aan la*

*nimaadno aragtida ah dhisida khilaafo islaami ah oo gaarto afrika iyo caalam intiisa kale, anaggoo u mareeyno hababka aan gadaal ka sheegi doono insha alaahu.*

**MEELAHA ISTRATIJIYADAA EE LA RABO IN AAN LA XARIIRNO.**

Qaaraddu waa qaarad weyn, lehna diimo iyo dhaqano kala duwan, oo iska soo horjeedo, laakiin u baahan in aan si xagjirnimo iyo dagaal gacan ka hadal ka madax banaan u gaarsiino qaraddan dhisida awood dowladeed oo islaami ah, annagoo u gudbineeyno dadyoowga qaradda aragtiyo tusinaayo danahooda dhaqaalle iyo midkooda amni.

## Bartil maameed-yadeena ugu horeeyo qaradda Afrika WAA: -

**1- MASAR(Egypt),**

**2- Liibaayo iyo tunis(Tunisia)**

**3-Marooko, iyo Al-geria**

**4-Neyjeeyriya (Nigeria) iyo wadamanka la deriskaa**

**3- South Africa iyo mosambiiq (Mozambique)**

**5-Somaliya, Itoobiya iyo Kiinya (Kenya)**

**1-**Bar tilmaa meedkeena koobaad waxaan u doortay masar. Masar waa dal qadiimi ah, lehna xariiro qoto dheer iyo ilbax-nimo aad u ballaaran, diimo iyo dowladdo badan saameyn ay ku leeyihiin sida:yahuuda, Kirishtaaniya, gaar ahaan Qibdiyiintii fircoown oo wali laga helo dalkaas, iyo islaamka oo awood badan ku leh dalkaan dhaco badda marateriyaanka, ee waqooyiga afrika. Masar waa dal istritiijayad u ah dowladda badan oo u arko in aay tahay meelaha

afrika ugu muhiimsan, haba u kala muhiimsanaato dowladahaas. **Tusaale:**Yahuud israa'iil waaxaay masar u tahay meel muhiimad goni ah siineeyso jiritaankeeda, iyadoo malaayiin doolar ku bixiso in aay ka ilaaliso dalkaas cid kasta oo Qatar ku ah danaha Israel iyo kan reer galbeedka, in aay hugaanka u qabato sida dhacday; 2012-kii doorashadii kacaankii Gu'ggii carabta ka dib lagu qabtay si xur ah dalkaan masar; doorashadaas oo aay ku soo baxeen ikhwaanka oo Israel u aragtay kuwo khatar ku ah dowladd yahuud in aay falastiin ka hana qaado.

Waxaan wada ognahay in Israel iyo mareeykanku Si cad u af-gembiyeen hugaankii Ikhwaanka, iyagoo xabsiga u tixaabay mursi iyo raggiisii akhwaanka, kaliggii talis kaan Cabdi fitaax al-sii sii-na meesha keenay, si aay danahooda ugu ilaashadaan barigga dhexe ee israa'iil ugu muhiimsantahay. Masar waa dal aad u taariikh dheer soona mareeyn; rag aad u kala taariikho duwan, muslim iyo gaalana isugu jiro, kana jiraan ilbax-nimooyin aad u facweyn, muhiimad gooni ahna u leh soo naqasho dowlad islaami ah oo barigga dhexe iyo xitaa Africa ka dhalato, maadaama aay isku xirto labo qaarad oo aad u waaweyn bulsho iyo dhaqaalo ahaanba.

Annagoo og taariikh-da masar iyo muhiimada istrateg-yadeed ee caalamka oo dhan ay u leedahay, gaar ahaan haddii aan rabno in aan ka dhisno afrika hal quwad (maamul), waa in aan fiiro gaar ah siinaa masar iyo miisaankeeda, aay qaaradda afrika iyo bariga dhexe ku leedahay, kana fikirnaa cidda  masar maamuli doonto in aan gacan ku lahaano.

Masar waxaan ognahay in aay ku taal jaamacadda al-azhar oo ah mid ka mid ah jaamacaddaha ugu taariikh-da dheer caalamka, lana aas-aasay (972 M/361 H xilligii dowladdii faatimiyiinta). Jaamacaddaanu waa mid awood badan ku leh maamul kasta oo ka hana qaado masar, si hoosena ula shaqeeyso awood kasta oo masar ka jirto, saameeyn muuqatana ku leh go'aanadda maamulkaas masar ka jiro mar kasta.

Masar waa dal muslimiinta qeeybtooda suniyiinta laga helo, haba u kala qeybsanaadaano kooxo kala jaantaa rogana sida:dariiqadda suufiyadda , akhwaan-ka salafiga u nasab sheegto,iyo kuwo badan oo xag-jirriina.

Waxaan u baahanahay in Masar  xariirka xagga ganacsiga iyo wax barashadaa is dhafsano, kana shaqeeyno in masar aan ka dhisno dad u shaqeeynaayo danaha dadyoowka muslimiinta ee caalamka, gaar ahaan aasiya iyo afrika, annagoo taageero maaliyadeed iyo mid farsamaba ka caawineeyno masar si' aan u soo saarno qof leh damiir muslimnimo iyo mid insaaniyad, kana fog aragtiyadda gaaban ee seef la boodnimadaa, oo aan kawada dheregsanahay halka aay dhigtay dadka muslimiinta maanta, si aan u soo celino khilaafo islaami ah oo si waafaqsan shareecadda islaamka iyo xadaaradda casrigaa ula dhaqanto dadka aan muslimiinta ahayn ee ku hoos nool.

**2-Liibiy iyo tuunis** waa labo dal oo aay ku badan yihiin muslimiinta sunigga, dhacana meelo istaratijiyad muhiim ah leh waqooyiga afrika oo xuduudo badan la wadaago Qaaradda yurub, gaar ahaan talyaaniga iyo isbeyn.

Labadaan dal waa kuwo muhiim u ah dhisidda Dowladd islaamiya( Islamic caliphate),meelaha aay dhacaan oo ah meelo aan kala socon karno in aan ka difaacno danaha qaaradda iyo muslimiinta guud ahaan, maadaama aay xuduud la wadaagaan, wadamada yurub kuwa ugu qatar-ta badan, oo aay ka soo if baxeen awooddo dowladd oo aan ka xusi karno Romaankii in badan oo Yurub, aasiya iyo afrika qeeybo ka md ah maamulayey xilli dheer(751.B.C-476A.C.), haddana ugu horeeyo dalalka ilaashado waqooyiga afrika, lana socdo hoowlaha ka socdo meelahaas.

---

Waxaan u baahanahay in dowladahaan xariir wanaagsan la sameeyo, gaar ahaan aan kala shaqeeyno sidii aan u soo saari laheeyn dad u fikiraayo danaha umadahooda iyo kan muslimiinta qaaradda iyo caalamka oo dhan, anagoo u mareeyno in aan taageerno xizbiyo xambaarsan aragti islaami ah, kana madax-banaan xag-jirnimadda wax bur-burinta ku saleysan, laakiin u fikiro in umadaha islaam iyo kuwa gaalada la isku hayo, dadka aan islaamka ahayna ugu yeero diinta si' xikmada ku jirto.

**3-**Marooko iyo Al-geria waa wadaman dhaco galbeedka Afrika, lehna taariikh dheer; laakiin anaggu aanan sii faah-faahineeyn taariikhdooda. Labadaan dal waxaa soo wada gumeeystay gumeysigii Fransiis-ka, xurnamadii ka dibna waxaay isku qabsadeen oo dagaalo ku soo dhex-mareen lama degaanka galbeedka sahara(desert of western sahara) oo aay isku heysteen AL-jeeriya, moroko iyo murateeniya(muratinia).

Wadamadaan, waxaay dhacaan meelo muhiim u ah in laga ilaaliyo danaha qaaradda iyo dadka muslimiinta, si' guud, anagoo ka

shaqeeyneeyno in aan helno, oo dhisno dad damiir muslimnimo leh, oo ka difaacaan dadkooda iyo kheyraadkooda cadawga reer yurub ugu horeeyo ee xuduudaha la wadaago, saameyn dhaqaalo, siyaasad, iyo tu ciidana  ku lahan ilaa iyo hadda labadaan dal.

Waxaan awoodnaa in aan dhisno xizbiyo u taba baran in aay garsiiyaan dadkaas siyaasadeena khilaafada islaamigaa, oo u badan dadka musliimiinta sunigga, wax-yar oo kirish-taan ah iiyo yahuud yar. Inkastoo taariikh-yahanadu sheegaan in yahuudii marooko ku nooleeyd ka cirib go'day oo hadda yahuud muuqato ka jirin si qarsoon moyee.

**4-Neyjeeriya** iyo wadamada ku hareereysan oo aay ka mid yihiin Kamaruun, neyjar, gana, iyo jaad, dhacana galbeedka koofureed ee Qaradda afrika, waa dalal aay ku nool-yihiin muslimiin tiro ahaan aan yareeyn, in kastoo meelahaan kirishtaniyadu aad ugu xoogan tahay. Dalalkaan waxaa ka nool muslimiin aan yareeyno, taasi oo ah fur-sad aan dib ugu xoojin karno; in aan dadka muslimiinta gobalkaan kordhino, annagoo adeegsaneeyno dacwadda islaamka oo kor loo qaado, iyo in lala dagaalo fikraddaha aan islaamka ka tur-jumameeyn ee dilka iyo bur-burinta umadahha ku saleeysan. Wadamankaan **Ecowas** la isku dhaho ee dhaco galbeedka koofureed افريقي, waa kuwa muhiimad gooni ah siinaayo soo celinta awood islaami ah oo ka hana qaado Afrika, oo aay u badan yihiin dadkeedu muslimiin inta badan degto barigga afrika, galbeed-ka, waqooyiga qaaradda, iyo meelo ka mid ah bar-tamaha afrika.

**5-South afrika** waa dal dhaco koofurta fog ee qaaradda, una badan dal masiixiyadu ku xoogan tahay. Koonfur afrika iyo wadamanka

ku hareereysan, waxaay yihiin kuwo muhiimad gooni ah noo leh; sidii aan u dhisi lahayn hal maamul oo ka taliya qaaaraada afrika.

Dowladaha sida:Koonfur afrika, Botiswana, Angoola, Zaambiya, Mozambique, iyo Zimbabwe waa kuwa leh dhammaan muhiimad weyn, marka laga fiiriyo halka aay ka dhacaan qaaradda afrika.

Sood afrika iyo dalalka ku hareeraysan waa aay ku yaryihiin dadka muslimiinta, oo waxaa lagu qiyaasa tiradooda 1.6-1.9% in aay ka yihiin guud ahaan bulshadda south afrika ee 45 milyana, si la mid ah dalalkaan ku hareereysan sida Botswana, Namibia, Zimbabwe, iyo Swaziland, muslimiintoodu aad ayeey u tirro yaryihiin marka loo bar-bar dhigo qaradda qeybaheeyda kale ee Galbeedka, Waqooyiga, iyo bariga afrika.

South afrika iyo dalalka ku hareereysan waxaa dhawaanahaan si xoowli ah u sii kordhaayo tiradda dadka muslimiinta, taasi oo la sheego in dadka muslimiinta koonfur afrika aay soo mareen seddex wajji oo aay ugu horeeysay {**Xaalada 1-aad**} qax aay uga yimaadeen dhankaa iyo aasiya, **{Xaalada 2-aad**} adoonsi qaar uu ku keenay isticmaarkii British-ka ee gumeysan jiray dalka hindiya, qarnigii 18-aad, iyadoo xaaladda {**xaalada 3-aad}** lagu sheego dhamaadkii gumeystaha dalkaan ka dib in muslimiin badan soo galeen 1991(End Apartheid), kuwaas oo door weyn ka qaatay fidinta diinta islaamka,.

Wadamankaan koofurta afrika dhaco, waxa aay noo leeyihiin muhiimad aad u weyn; marka la ga fiiriyo juquraafiyadda aay dhacaan ee Badda Atlantikada, oo aan kala socon karno dhaq

dhaqaaqa qaradda qeeybaheeda koofureed, dhan amni iyo dhaqaalaba.

**6-Soomaliya, itoobiya iyo kiinya**,waa seddex dal oo ku yaal barigga qaradda, muhiimad gooni ahna siinaayo dhisida khilaafo islaami ah, maadaama seddexdaan dal yihiin dalal dhaco meelo istrateji ah (Strategic position); haba ugu muhiimsanaato soomaaliya oo dhacdo geeska afrika ama si' kale haddii aan u niraahno waxaay xadeeysaa qaradda dhanka badda Indian ocean, gacanka biyoodka badda cas iyo badda carabta ee cadan.

Seddexdaan wadan waxaa ku nool dadyoow muslimiin u badan, oo laf dhabar u noqanaayo helidda maamul guud oo qaaradda afrika loo dhiso, si looga saaro qaaradaan qanigaa faqriga duleeystay dadkeeda si guud.

Soomaaliya oo ah meesha aan rejeeynaayo in aay u noqon doonto qaaradda Role model (dad lagu daydo, wanaagana laga dhaxlo), ayaan u doortay; in aan kala duulno fikirkaan ah: sameeynta hal khilaafo islaami ah oo maamusho qaaraddan, si' cadaalad iyo u adeegidda dadka qaaraddu ku jirto.

Soomaalidu, waa dadka aan isleeyahay marka aan ka eggo dhanka fur-furnaan-shadooda ee fahamka umadaha kale, wax badan ayeey ka qaban karaan arrintaan ah; dhisida hal khilaafo oo islaami ah (One caliphate) afrika gudaheeda, iyaggoo dadka carabta muslimiinta iyo kuwa maskax-da fiyaaw leh ee qaaradda kala kaa shaqeeynaayo(Black-Muslim Brothers) dhisida maamulkaan.

**WAX-YAABAHA AAN KU GAARI KARNO YOOLKEENA (VISION).**

**Siyaasadaha** aan is leeyahay waan ku gaari karnaa aragtidaan fog ee aan hiigsaneeyno waa seddex arrimood oo muhiim ah, haddii cilmi, awood iyo dhaqaalo la geliyana aan guul weyn ka soo hooyn karno, qaaraddaan iyo caalamka oo dhan in aan dowladd islaami ah ka dhisno, annagoo dhugta ku heyneeyno in camal kasta oo aan sameeyneeyno aan ugu dhawaanaheeyno allaah oo kaliya.

**TILAABOOYINKA AAN KU GAARI KARNO HADAFKAAN**

1-Ganacsiga qeeybihiisa kala duwan

2-Dacwad islaami ah kana madax banana siyaasad iyo fikraddo xagjir-nnimo ku dhisan.

3-Dhisidda xarumo wax-barasho oo aan ka dhisno dalkeena soomaaliya, annagoo minxooyin wax barasho oo bilaash ah siineeyno dadka qaaradda ku nool sanad kasta.

**1-Ganacsiga: Ganacsiga Waxaa**n u doortay tilaabta koowaad ee aan ku gaari karno hiigsigeeyna ah; in aan ka dhisno qaaraddaan hal maamulo oo ka saaro faqrigaan, coladahaan, iyo jahligaan baahsan, annagoo u mareeyno arrimaha ganacsiga oo aan ku fiicanahay soomaali ahaan, kana muuqano qaradda meelo badan oo ka mid ah.

Ganacsigu wuxuu kugu xiraa, oo uu ku baraa umaddo kala dhaqan, diin, iyo dhaqaalo ah in aad la macaamisho, fahamtaana meesha aay u badan yihiin, meelaha aay ku wanaagsanyihiin, cadaadkooda(customs),diimaha meesha ka jiro kuwa ugu saameeynta badan, habka is qadarintooda, iyo qaabka aay u fikiraan in ay u noolaadaan.

Ganacsiga marka aan leeyahay ulama jeedo xoogaa badeeco ah(merchandises) in aan ka iibino dadkaan; laakiin waxa aan ka hadlaayo waa ganacsiga qeeybihiisa kala duwan sida: - 1-Merchandise (Badeecadaha) 2-Manufacturing (Waxsoo saarka) 3-Iyo services (Adeega), si' aan ku gaarno hadafkeena (Dhisida khilaafada islaamiga ee Qaradaan). Waxaan u baahanahay in 20 ka sano ee soo socoto wax-barasho fiican la siiyo dadka soomaaliyeed, si loo helo dad xirfad iyo aqoon ku filan leh, kuna fikiro in aay u adeegaan qarankooda,iyo danta umaddaha islaamka si' guud.

**MARKA HORE MAXAAN SAMEEYNAA**?

Waa in aan marka hore gudaha dalkeena gaarsiinaa isku filnaaansho cunto, kana saarnaa Waxsoo saarkeeyna damaanad la'aanta(food insecurity), soona saarano dheeraad(Agricultural surplus), dheeraadkaas waa in aan u suuq geeyno caalamka qeeybahiisa kala duwan, ka dibna aan lacagtaas adag ee aan ka helnay dhanka waxsoo saarka Beeraha, dib ugu maal gelinaa dhanka iyo aaladda technology-yada oo ay ugu horeeyaan warshadaha, qalabka adag ee loo adeegsado dhismooyinka mashaariic-da waaweyn, si' aan u awoodno in aan maal-gashano qaradda kaabayaasheeda dhaqalaha iyo kan bulshada(Economic and social infrastructures).

Maal gashigaan xagga horumarinta kabayaasha dhaqaalaha ayaa noo fududeyn doono in aan gaarno hadafkeeyna ah:''One caliphate in Afrika''

Dad ayaa laga yaaba in aay riyo la noqoto waxa an ka hadlaayo iyo meesha aan taganahay, waana xaqiiqo jirto haddii aay u fahmaan sidaas, laakiin arrinkaan waa arrin aan jecelahay in aan ku fikirno 30

sano ee soo socoto.Cid amni darro loo abuuray majirto dunidaan, ee as-baabtii amni aay ku heli lahaayeen, horumarna ku gaari lahayeen ayeey dhinac mareen. ‘’Aduunyaduna waa maalinba ninkeeda; oo waxaan hubaa in aan maalin uun soo celin doono dowladd sharaf iyo amni ku soo celiso dalkeenna guud ahaan’’.

Marka annagoo u mareeyno maal-gashiga kabayaasha dhaqalaha, iyo ganacsiga badeecaddaha kala duwan, waxaan aaminsanahy in aan gaari karno dhisidda hal maamul oo ka taliyo qaraddan afrika si’ guud.(One Islamic caliphate).

**2**-Dacwadda islaamiga: marka aan fiirino dhanka dacwad islaamka oo ah, in dadka loogu yeero islaamka si naxariis iyo xikmad ku jirto ,waxaay doowr weyn ka qaadan doontaa in aan dhisno hal khilaafo islaami ah; oo dhi-dhibo adag ku taagan qaraddan gudaheeda ilaah idankiis. Dacwadda islaamigaa waa hub aad u saameeyn badan oo aan ku gaari karno in aan shucuub badan oo aan iimaan ku mideeysan nahay helno. Sida aan ka arki karno dalalkaan reer galbeed; sida Ameerikada waqooyi iyo Reer yurub, dacwadaan islaamigaa dowr weyn ayeey ka ciyaartay in malaayuun qof oo aan islaam ahayn sanado ka hor maanta diinta islaamka soo galaan, wixii ka danbeeyay 1980-2019, sida laga soo xigtay qaar ka mid ah hay’addaha reer galbeedka ee dhanka statistic-ka diimaha sameeyo. (pew researchers 2010).

Dacwada islaamigaa ee hadda ka socoto meelo badan oo caalamka, gaar ahaan reer galbeedka waxaay ku saleeysan tahay aragtiyooyin kala duwan oo aay hugaaminayaan urur diimeeydyo leh dano siyaasadeed wax u badan, marka annagoo og xaaladaha maanta islaamku ku sugan yahay iyo sawirka laga bixiyay ee ah argagixiso(Terrorist) oo reer

galbeed-ku ku doonaayaan in islaamka ku sii fidaayo dalalkooda ku xumeeyaan, si fasir khaldan looga fahmo dadyoowga islaamka.Sidoo kale waxaan u baahanahay in aan la nimaadno sawir kaas ka duwan oo ah; in dadka aan dacwadda islaamka u dhiibeeyno ka dhigno dad u taba baran xambaarista dar-darankii rasuulka (nnkh) iyo shaqadii aay ka dhinteen dadkii wanaagsanaay sida Anbiyada chs, ee diintaan islaamka na soo gaarsiiyay; kana fogaano fasiradda khaldan ee islamka laga bixinaayo.

3-**Dhisidda meelo wax-barasho** oo waaweyn.Wax-barashadu waa waxa kaliya oo qofka wax loogu gudbin karo, ha noqoto wax-barashadaas mid wanaagsan ama xun. Marka aan leeyahay meelo wax-barasho oo waaweyn, waxaan ognahay saameynta wax-barashu ku leedahay gudbinta fikrada aad rabto in saaxibadaadu kula qaataan. Wax barashadu waa aallo(Tool) ka mid ah hababka lagu gudbiyo aragtidaada; laguna kasbado taageeroyaal raaco aragtida aad xanbaarsantahay/tihiin.

Annagoo meeshaas ka tusaale qadaneeyno, Soomaali ahaan waxaan u baahanahay in aan dhisno, xarumo wax-barasho oo waaweyn, kumanaan qofna qaadi karo halmar; ‘’noqon karana xarun wax-baarsho iyo hooy’’ si’ aan u soo saarno jiil xanbaaro mas’uuliyada umaddaan iyo tan muslimiinta guud ahaan.Nabigu cs wuxuu yiri:**’’qofka aan ka xanuunsan arrimaha dadka muslimiinta nagama mid ahan’’**.

Annagoo u yabooheeyno sanad kasta wax-barasho bilaash ah dadka muslimiinta afrika si guud, gaar ahaan kuwa meelaha strategy-yada dego.Waxbarashadaasu waxaay isugu jirtaa mid hoose, dhexe, iyo sare,

ilaa iyo heer jaamacadeed, u jeedkayna ugu weyna wuxuu yahay; soo saarida dad xanbaarsan aragtida soo celinta khilaafo maamusho qaraddaan oo dhan iyo gaarsiinta muslimiinta qaradda 87% (2060) ilaah idankiisa.

Arrintaa ah in aad hesho qof xanbaarsan mad-habkaaga wuxuu kuu fududeynaa, in aad gaarto meelo kale oo aragtidaadu ka shaqeeyso, ha noqoto mid saxan ama khaldan. Tusaale: sucuudigu wuxuu malaayiin doolar ku bax-shaa in uu fidiyo fikradooda wahaabiga(wahabi idealogy), si uu u gaaro caalamka si' guud; iyo mid gaar ahaaneeydana dalalka islaamka aay ka jiraan dadka aan fikir-kooda maxamed cabdi wahaab la qabin, taasi oo keentay maanta in muslimiintii qaar badan oo ka mid ah isku leynahayaan kalimadda waa 'gaal'', cadawgoodina uga faa'ideystay khilaafka dhex-yaal in uu isku sii colaadiyo, kana dhex abuuryo ururo islaamka u magac sheegto, laakiin u adeego reer galbeedka sida aan ku heyno dokumentiyo(documents), iyagoo u soo maraayo dowladdo islaam sheegto in aay fund-ka baxshaan si dagaalada lagu daadinaayo dhiiga dadka muslimiinta meelo badan oo caalamkaa loogu sii huriyo.(**Bismi diin) magac diin.**

Soomaali ahaan anigu waxaan rabaa in aan la nimaadno aragtiyo ka duwan; dadkaan fikradaha wahaabiyadu usoo dhiibtay wado; qaribayna meelo badan oo caalamka muslimintu degto ka mid ah. Waxaa maalin kasta ka dhaco, daafaha dunida muslimiinta in dhiiga dad aan waxba galabsan la daadiyo, lana barakiciyo dad miskiin ahaay oon aan qutul daruurigooda heli Karin, iyadoo la adeegsanaayo **bismi al-diin**, laakiin xaqiiqadu sidaas waay ka fogtahay, oo in badan oo ragaan hugaanka u haayo, dagaalada jihad ku sheegaana ka wado caalamka islaamka waxaa la ogaaday in aay sirdoonada reer galbeed-

ka si’ toos ah ula shaqeeyaan, laguna ilaaliyo danaha israa’iil ee Barriga dhexe, iyo in aaysan carab mar kale dib u midoobin; taasi oo haddii aay dhacdo, aay ka dhalan karto in israa’iil meesha laga saaro, danaha reer galbeedkuna meesha ka baxaan.

Dadka qaaradda qeeybaheeda kala Gedisan, waxaan siineynaan wax-barasho heer sare ah, kuna saleeysan shareecadda islamka, iyo mid maadiya, oo qofku hadeey dib ugu noqoto dalkeedii aay ka timid; nolosheeda ku maareeyn karto’’Qof diin iyo maadi ka dhisan’’, xanbaarsana fikirka islaamigaa ee wax dhista,kana fog fikirka wahabism-ka iyo daadinta dhiiga dadka muslimiinta iyo kuwa aan wax-ba galabsan ee berimi geedada loo yaqaan.

Dadkaan markeey ku noqdaan dalalka aay wax-barashada ka soo aadeen, waa in aay dib u fidiyaan diinta islaamka heer jamacadeed ama masaajid(xal-qooyinka), taasi oo aan aaminsanahay in aan soo saari karno dad aragtideena ah: Dhisida khilaafo islaami ah oo afrika maamusho,horumarisana dhaqaalaha iyo Amniga qaaradda in aan heli doono.

## SIYAASADDA SOOMAALIYA EE CAALAMKA.

Siyaasadda wanaagsan waa midda ku gaarsiin karto in aad saaxibo badan ku yeelato caalamka. Marka aan fiirino dadyoowga caalamka; waxa isku xiro waa uun labo arrin midkooda, sida aay ila tahay: Dhaqaalaah (Resources), iyo caqiidada aay aminsanyihiin.

---

Soomaaliya waa dal bur-bur adag uu ka soo gaaray, 28 sano oo dagaalo ahliya iyo kuwa magco kale wato sida Jihaad aay ka socdaan; gaar ahaan koofurta oo ah meesha soomaaliweyn isku xirto, meel kasta oo aay jogaan, qeeybahooda xurtaa iyo kuwa gumeystayaashii loo gacan geliyay ku hoos nool ilaa iyo iminka (2025).

Soomaaliya waa dal aay ku noolyihin dad aad u fir-fircoon, marka laga eego xagga ganacsiga, qadiyadaha islaamka, iyo fahamka umadaha kale ee caalamka.

### Siyaasadaha soomaaliya ee Qaaradda aasiya (Asia)

Aasiya waa qaarad aad u taariikh dheer, lehna ilbaxnimo aad uu fac-weyn oo kasoo if baxay,dunidaana wax weeyn ka bedelay hab-nololeedkii umadahaas. Qaraddaan waa meesha aay Anbiyadda allah SWT intooda badan ka soo baxeen, kana jiraan dhammaan diimaha samaawigaa dadka heysto: islaamka, yahuuda, iyo masiixiyadda.

Qaaraddaan waxaa ka jiro diimo ku sheeg aad u badan oo aay ka mid yihiin hinduuga, budhisam-ka, iyo dadka aan diinta heysan ee (securalism) diin laa wayaal-kaa.

Annagoo la socono(soomaali ahaan) diimaha amba diimmo ku sheegaan kala duwan ee ka jiro qaaraddan; waxaa muhiim ah in aan la nimaadno siyaasaddo u qalmo in aan ku wajahno xilligaan casrigaa sidii aan u xoojin lahayn, in diinta islaamku noqoto mid aan ku fidino qaaradaan gudaheeda hab dacwad iyo Quwad ciidan, anagoo ka fogaaneeyno seef la boodnimadda hadda ka socoto meelo badan oo **caalamaka islaamkaa, gaar ahaan isla qaraddaan aasiya.**

### MAXAAY YIHIIN XEELADAHA AAN U BAAHANAHAY SI' AAN U DHISNO MAAMUL ISLAAMI AH OO MAAMULO AASIYA IYO CAALAMKA INTIISA KALE?

Siyaasadaha aan ku wajaheeyno qaradaan aasiya(asia) iyo caalamka kale ee Yurub, America iyo Australia (Aawstareeliyo) waa sidaan:

1-Dhisida xulufo islaami ah (Establishment of Islamic Alliances).

2-Wax ka bedelidda siyaasadda sacuudiga ee wahaabiyadda ku dhisan (Wahabism Ideology).

3-Xoojinta xariirkeenna dalalka islaam-kaa ee aasiya ugu awooda badan iyo in aan sameeysano lacag iyo Passport aan ku mideeysanahay.

**1-Dhisida** quwad ciidan oo islaami ah: Marka aan ka hadleeyno; dhisida Quwad ciidan oo islaami ah, waxaay u tahay isku xirka dadyoowga islaamka mid muhiim u ah, marka aad eegto dulmiga iyo xaaladda amni xume ee heysato dadka musliminnta aasiya, si guud ha noqdaan kuwa carabta ama kuwa ku nool aasiyada barri sida: muslimiinta hindiya ee Kashmiir, Pana/myrama,iyo kuwa gobalka shinjingi (Xinjiang) ee shiinaha.

Waxaan la wada soconaa debka ka holcaayo qaaradda aasiya, oo muslimiintii carabta, iyo kuwii cajabtu ku baa ba'aayaan maalin kasta, coladahaas oo aay ka danbeeyaan quwaddaha kala duwan ee reer

galbeedka iyo kuwa siyaasadoodu ka soo horjeedo,ee shuuciyadda (Russia). Dadka muslimiinta aasiya waxaa ugu saameyn badnaay dadka carabta, laakiin xilliyadaan danbe, waxaa loo adeegsanaayey in lagu bur-buriyo dowladahoodii dhisnaay, loona qeeybiyo maamulo(Boqoro) yar yar oo mid walbo kan kale arki Karin, ka dibna lagu duulo midba mar haddii uu diido amarka reer galbeedka, sida ka dhacday ciraaq(2003), Iyo suuriya oo aan ognahay waxa maanta ka socdo oo dadkii muslimiinta sunniga la baa bi'inaayo, magaalooyinkoodii waa weynaayna lagu tijaabiyay hubka waaweyn ee ruushku soo saaray.

Sida kaliya ee aan dadkaan muslimiinta ee maalinba reer galbeedku ku duminayaan hadba magac-yo kala duwan, aan ku difaaci karno waa in aan dhisnaa ciidamo islaami sunni ah, kana ilaalino fikradaha wahaabiyadda ee wax-duminta iyo kala qeeybinta dadka islaamka dhex-diisa ku dhisan, anagoo sidoo kale ka dheeraaheeyno fikradaha shiicadda ee inxiraafka &Caqiido xumadda ku dhisan.

Xulufadaan islaamigaa waxaay sidoo kale ka shaqeeyn doonan in aay difaacaan muslimiinta aasiyadda barri, oo diin laawayaalkaan hinduuga iyo budhisamku ku hayaan xasuuq ba'an sida:Muslimiinta Kashmiir, imyarma/panama, iyo kuwa siri-lanka. Waxaan sidoo kale wada ognahay cadaabka aay shiinuhu ku haayaan dadka muslimiinta ee gobalka shinjingi(xinjaing), ee loo yaqaan muslimiinta Uygarka, kaasi oo dhawanahaan gaaray heer aan la fiirsan Karin, in ka badan 2-milyan oo qofna xabsi guri laga dhigay, waxa aay shiinuhu ugu yeeraan(Re-education camps laga buuxiyay), laakiin xaqiiqadu aay tahay in diinkooda laga saaro.

Ciidan mideeysan oo leh miisaaniyad iyo talis mideeysan, waxuu ka difaaci doonaa dadka aan kor ku soo sheegnay, iyo kuwa kale oo aan meeshaan ku sheegin dulmiga yahuudu aay ku heeyso barigga dhexe, iyo isir sifeeynta kuwa diin lawayaasha hindiya, panama, iyo shiinuhu aay ka wadaan aasiyada barri.

**2-Sacuudi carabiya**:Sucuudi carabiya waa manbaca(halboolaha islaamka isku xiro) oo aan wada ognahay in aay ku yaaliin labadii masjid ee caalamkaan ugu xurmada badnaay, waxaayna muhiim u tahay, dhisida dowladd islaami ah oo soo celiso sharafta dadka muslimiinta, kana xureeyso dulmiga aay yahuudu iyo kuwa diinlaawa-yaasha hinduuga iyo boodhism-ku ku hayaan dadka muslimiinta laga tirada badan yahay ee ku nool dalalkaas barriga aasiya.

Sacuudigu waa dal dhaco bartamaha caalamka, iskuna xiro dalalka carabta qeeybahooda waqooyiga iyo koonfurta, saameyn aad u weeyna ku lahan muslimiinta caalamka , gaar ahaan kuwa sunigga .

**Sacuudi carabiya laga soo** bilaabo taariikhdiisii aas-aas ee 1932-2019, waxaay maamuleeysay oo aay hugaanka u heeysay suniga caalamka, iyadoo caalamka muslimiinta intiisa kale u arkaan raggaan sacuudiga maamulo; kuwa aay ka soo noqon la'dahay dowladd islaami ah, kana danbeeyay bur-burkii dowladdii cusmaaniyiinta ee dowladihii islaamka ugu dambeeysay.

Bilaawgii dhismihii boqortooyadaan sacuudi carabiya, ee reer Aala-sacuudi 1932, waxaa ka bilaawday bariga dhexe is bedel weyn, ka dib markii dowladdii Cuthmaniyiinta ee gobalkaan xijaaz maamuli jirtay lagala wareegay haraay-goodii intii u dhexeeysay 1924-25, halkaasi oo ninkii boqortooyadaan sacuudi carabiya dhisay ee la oran jiray cabdi

al-caziiz ibnu cabdi raxmaan ibnu feysal ibnu turkey ibnu cabdalla ibnu maxamed al-sacuudi, loona yaqiin ibnu sacuud,kaasi oo aas-aasay boqortooyo ku saleeysan Qowmiyad; oo loogu magac deray ‘’Sacuudi Carabiyah’’ sidoo kalin soo nooleeyay oo xoojiyay nidaamka wahaabigaa ee maxamed cabdi wahaab oo aan ognahay taariikh ahaan wixii caalamka islaamku ka dhax-lay.

Al-sacuudi waa ninkii dhulkaan xijaas iyo najdi ka cirib tiray, dowladdii cusmaaniyiintta ee ka talineeysay gobaladaan mudo dheer, asagoo garab ka helaayo Boqortooyadii Ingiriiska.

Sacuudi carabiya wixii ka danbeeyay 1933 waxaay soo saaratay saliidda aay qaniga ku tahay; taasi oo aay ku fangareeyso fidinta fikirka Wahaabigaa ee dhex-dhigay dadkii muslimiinta dhib aad u badan, maalinkii uu soo baxay ilaa iyo maanta aan joogno; oo aan arkeeyno waxa ka socdo dunida islaamka.

Sacuudi carabiya ragaan maamulo ee reer aala sacuudi, ma ahan nidaam u shaqeeynaayo, maslaxadda dadka muslimiinta, ee waa rag ka shaqeeynaayo kala geeynta dadka muslimiinta.Waxaan u baahanahay in aan ka shaqeeyno sidii reer alla sacuudi gacantooda iyo aragtidooda wahaabiga looga saari lahaay xarunta isku xirka dadyoowga islaamka; loona dhiibo hugaankaan rag mideeyn karo dadyoowga islaamka ee kala mad-habkaa, kana madax banaana fikradaan maxamed cabdi wahaab ee gaaleeysiinta dadka aan iyaga ku fikirka ahayn ku dhisan.

**3-**Waa in aan xoojinaa xariirka iyo isku xirka dadka muslimiinta meel kasta oo aay caalamkaan uga nool yihiin, gaar ahaan qaaraddan aasiya, sida in aan ka shaqeeyno dhisida (ISLAMIC FUND CENTRE), oo aan isugu keeno lacago si mutadawic nimo ah dowladdaha xulafadda

iskaashiga islaamku ku deeqaan si' loogu maal-geliyo wax-barashadda dadka dan yartaa ee dunida islaamka ku nool, amba aan ku hormarino illaha dhaqalahooda, iyo in aan yeelano hal passport oo aan ku mideeysanahay, lana siiyo  dadka mas'uuliyadda sare ee islaamka haayo, sidoo kale waa in aan sameeysanaa hal lacag oo aan ku mideeysanahay sida:Dahabka ama dirhamka, iyo in aan dhisno Hay'addii maamuli lahayd lacagtaas(bank).

---

Qaraddaan dalalka aadka ugu saameeynta badan ee islaamka waxaa ugu waaweyn, **qeeybta carabta**:Sacuudiga, ciraaq, suuriya, iyo yaman, inkastoo dhawaanahaan dowladdo yar-yar oo saameyn badan leh soo baxeen, sida:Qatar, Imaraatka, Cumaan iyo Kuwait, halka dalalka islaamka Ee aasiyadda barri aay ugu saameeyn badan yihiin: Pakistan, Afganistaan, malaysiya & Indonesia. Malaysia dhawaanahaan waxaa ka socdo is bedel xagga ku dhaqanka shareecadda islaamka, sida maamulka bankiyada. Brunui(burunaay) oo ah dal yar oo deris la ah Malaysia, waxa uu ku dhawaaqyey in xukun islaami ah dalkaas uu qaatay.Indonoosiya(Indonesia) oo muslimiinta caalamka ugu badan ku nool yihiin, Bangaledesh oo ah dal aay muslimiin badan ku nool-yihiin, iyo gobalka  kashmiir oo ah dal dad muslimiin tiro ahaan aan yareeyn ku nool yihiin, laakiin hindiya dhib weyn ku heeyso, lana socono wixii hindiya ku kacday sanadkaan 2019, oo aay kala noqotay gobalkaan madax banaanidiisa (Their Sub-Autonomy).

## DHIBKA YAHUUDU KU HAYSO BEYTUL MAQDIS.

Dhibka ka taagan dhulka falastiin, ee uu ku yaal masjidka seddexaad ee caalamka ugu xurmada badan; ayaa noqonaayo Qadiyadd u baahan in aan si Muslimnimo ku dhisan u wajahno.

Falastiin arrinteedu ma ahan qadiyad u taal dadka ku nool falastiin oo kaliya; laakiin waa Qadiyadd islaami ah;Micnaha  arrin waajib ku ah dadka muslimiintu in aay wax ka qabtaan dulmigaan yahuudu aay ka wado dhulka barakeeysay ee qudus.

Yahuuda israa'iil  waxaay imaadeen falastiin 1917 oo Egland(ingiriisku)-ka taageeryay imaashadooda dhulkaan(Fiiri hishiishkii Balfour), ka dib markii aay yurub cunsiriyad iyo midab faquuq badan kala kulmeen, maxaa yelay dalalkaan reer yurub waa dalal masixiyiin ahaay,waxaana jiro mar kasta in masiixiyadda iyo yahuudu colaad ka dhexeeyso sida ku cad qur'aanka (suradda al-baqara, ayadda 113-aad),laakiin waa aay qarsadaan ceebahooda si' aay cadawgooda guud ee islaamka ula dagaalamaan iyagoo is grabsanaayo.Waxaan sidoo kale ognahay in isir sifeeyn aad u weeyn uu kula kacyey kaligiis taliskii Hitler-kii Germany(1933), oo sida la sheego 6 milyan oo yahuud ah laayey (Hollacust).Yahuudaan israa'iil 72 kii sano ee la soo dhaafay waxaay xasuuq ba'an ka waday bariga dhexe; gaar ahaan falastiin, iyadoo taageero dhaqaalo, iyo mid militeriba ka heleeyso Mareykan, Britain,iyo fransiiska.

Waxaa dhacay Dagaalkii ugu horeeyay ee carabta iyo yahuuda si toos ah u dhex-maro 1948, oo laga yaabo in dad badan is dhahaan waa xilligii yahuudu timid dhulkaan falastiin, laakiin sida aan kor ku soo xusnay, yahuudo waxaay si dhuumaaleysi ah amba xaqootinimaa ku timid dhulkaan beytul maqdis 1917 iyo ka hor sida 1897.

Dagaalkii 1948 yahuudo waxaay qabsatay dhulal badan, ilaa iyo laga soo gaaro dagaalkii labaad ee dhacay 1967 (dagalkii 6-dii maalin) ee carabta iyo yahuuda dhexmaray mar labaad, kaasi oo yahuudu dhulal

badan oo buuraha golin heeytis (Golin heights), urdun meelo ka mid ah, iyo **Daanta** galbeed kala wareegtay carabta, iyadoo si toos ah aay ka garab dagaalamaayeen yahuuda ciidamadeda: mareeykanka, ingiriiska iyo fransiiska.

Yahuudu waxaay ku kacday dinbiyo aad u waaweyn, iyadoo caruur iyo haween miskiin ah gantaladii ugu danbeeyay ee mareeykanku soo saaray ku garaacdo guryahooda iyo deegaanadooda.

Dowladaha Carabta wixii ka horeeyay 1973, waxaay sameeyn jireen is ka cabin ka dhan ah yahuuda iyo dulmigeeda, laakin wixii ka danbeeyay 1973 oo uu dhacay dagaalkii **yowmu kibar;** aay carabtu u baxsheen ilaa iyo maanta lajoogo waxaay noqdeen(Carabtii) kuwo iyagu isku mashquulay, sida dagaalkii Kuwait iyo Ciraaq( Oct:1990) iyo taageeradii sacuudiga ee duulaanki ciraaq, oo sacuudiga dhulkiisa laga weeraray isla ciraaqd Waxaad moodaa in carabtii dhaq-dhaqaaqa yahuuda ka dhanka ah oo aay sameeyn jireen; meesha laga saaray, iyadoo qaarkood si toos ah la safan yihiin xasuuqa yahuudu ku heeyso dadka falastiin iyo beytka sharafta badan ee taarikh-da dheer islaamka ku leh.(Qib laddii labaad ee islaamka).

Yahuudu taariikh ahaan waa dad ku noolaan jiray dhulkaan falastiin, laga soo bilaabo taariikh-dii abahood nabi yacquub Caleyhi salaam(CS) oo aay ka mid yihiin 12-kii wiil ee nabi yacquub dhalay, ilaa iyo xilligii nabi muuse CS oo aan ognahay; sida aay u dhibeen nabigaas, iyo nabiyaddii ka danbeeyay ilaa iyo soo if-bixiddii islaam-ka oo aay ku noolaayeen falastiin, iyo xataa magaaladda madiino markii nabi muxamed ‘’NNKH’’ soo gelaayay madiina; oo aay ku noolaayeen seddex koox oo yahuud ah, sida aan horey u soo xusnay.

Sidoo kale wixii ka danbeeyay dhimashadii nabiga NNKH, dowladihii afarta khulafaa'u raashidiinku hugaaminaayeen, ilaa iyo dowladihii ka danbeeyay ee Umawiyiintii, cabaasiyiintii, Iyo Cuth-maaniyiintii (1300m),yahuudu waxa aay ku nolaayeen falastiin, laakiin wixii ka danbeeyay, soo bixitaankii Raggii ganacsatada ee reer yurub(Mercantilism 1550-60m), yahuudu waxaay xariir la sameeysteen reer yurub iyagoo halkaas u guuray, kana bilaabay halkaas iyo yurub in aay ka sameeyaan ganacsiyo waaweyn oo kacaankii warshaduhu ka mid ahaayeen.

Israa'iil waa magac u yaal aay dowladdaha reer galbeedka adeegsadaan, sida yurub iyo mareeykanku kuna ilaashadaan danahooda bariga dhexe, sida uu qabo yeshuyahu leibowitz, wadaad orthodox yahuudi ah; noolayna intii u dhaxeeysay (Israel orthodox,1903-1994). Wuxuu yiri: The **state of Israel is not a geographical and historical entity, but it is a political entity.** Dowladda Israa'iil ma ahan dhul ahaan iyo taariikh ahaan dowlad, laakiin waa dowlad siyaasadeed. Sida aan horay u soo sheegnay, israa'iil waxaay danteeda ku ilaashataa reer galbeed-ka oo difaac maaliyadeed iyo mid ciidanba siiyo markasta si' aay u dhisto dowlad yahuud oo diin ku abtirsato, hal-ka reer galbeedku dantiisa gobalka barigga dhexe ku ilaashado, si' aaysan dowladd aay ku mideeysan yihiin dadka islaamka carabtu uga dhalan bariga dhexe.

Yahuuda isra'iil waxaan ognahy dhibka aay ku heyso masjidka seddexaad ee islaamka ugu sharafta badan, qibladii labaad ee isalaamka, xaruntii laga korsiiyay nabigeena muxamed Caleyhi salaatu wasalaam samada sare -isrihii iyo micraajka (الاسرا والمعراج).

Waxaan u baahanahay marka hore in aan ka xureeyno(Beyta allah) nimaankan malcuuniintaa ee qaribka ku haayo beytul maqdis, kaniisado waa-weyna ka dhistay qeeyb ka mid ah masjidka dhulkiisa; waxa aay ugu yeeraan (Temple), anagoo la ka shaneeyno muslimiinta caalamka, gaar ahaan carabta, iyo kuwa aasiya ku nool, si aan uga xureeyno dhammaan beeytka iyo dhulka muslimiinta ee aay xooga ku heystaan.

Dad ayaa laga yaabaa in aay is dhahaan muxuu ka hadlaa miskiinkaani? Ma riyoonooyaa?Ma oga miyaa meesha awooda dadka islaamku taagan tahay? JWB:Waxaan ka hadlaayo waa maanta, maya riyo kuma jirro; laakiin waxan rumeeysanahay qowlka allah ee suuradda al-cimra (قال تعالي:وتلك الايام نداولها بين الناس),:wuxuu yir allah:Taasi waa maalmo aan wareejineeyno dadka dhex-dooda.Yacni maalinba muslim iyo gaal cid ayaa xoogaa awooda heeyso, inkastoo islaamka waligiis sareeyo haba ku dhacaan xooga tabar dari ka dhalatay macsidda aay sameeynahayaan, iyo allah diinkiisa ku dhaqankiisa oo aay ka dheeraadeen; sida maanta aan ku suganahay. Guusha islaamka ayaa lahan sanadadaan soo socdo, aduunyaduna waa sida lugta (tyre)oo marba dhulka ku taabaneeyso dhinac ‘‘cidna maalin farxad gelineeyso tu’ kalina murugo’’. Islaamku asagaa sareeyo cidna kama sareeyso sida nabigu csw xadiis ku yiri:(الاسلام يعلو و لا يعلي عليه).

## SIYAASADEEYNA DHANKA REER GALBEEDKA:

Kobaca muslimiinta ee dhulalka reer galbeedku, wuu sii kordhaayey wixii ka danbeeyay Dagaalkii 2-aad ka dib, taasi oo muhaajiriintii ugu badnaayd ka tegeen dalalka muslimiinta oo aay ka jireen kaligood talis-yaal aad u naxariis daran oo reer galbeed dhiseen iyo maamul xumo

aad baahsan, si’ aay nolol dhaanto tan dalalkood taalo uga raadsadaan dalalkaas reer galbeedka.

Ixsaa’iyaad(statistic) uu sameeyay pew Research(hay’add cilmi baaris oo Ameerika leedahay),wuxuu ku qiyaasay in kobaca dadka muslimiinta ee reer yurub koraayaan sanadkiiba 2.2% compares to non-Muslims 0.7%, **1990-2010 annually** (Pew Research 1990-2010), halka meesha lagu gaaro 2030 kobaca dadka muslimiintu gaari doono isku cel celis **ahaan 26.4%** (Pew research). ***A**nnagoo isha ku heeyno kobaca muslimiinta ee sida xoowligaa uga socdo dalalka reer galbeed ee yurub iyo Waqooyiga aamerika, waa in aan sii xoojinaa dacwadda islaamka oo keentay wax tar aad u mira dhalay, kana fogaanaa fikiradda wax bur-buriyo oo maanta dhalin badan oo dalalkaas ku dhalatay soo aadaan dagaalada ka huraayo barigga dhexe iyo qeybaha kale ee caalamka islaamka, oo aay ka howl-galaan uru-radaan, sida khaldan wax u fasiro, daadiyana dhiigga dad aan waxba galabsan; iyagoo daliil ka dhiganaayo diin in aay u dagaalamayaan*.

Reer galbeedku waxaay dunida muslimiinta iyo caalamka seddexaad waxa aay ugu yeeraan, ku isticmaarsadaan iclaanka (media or press) oo aay ku fidiyaan xumaanta aay rabaan in aay dhex-dhigaan dadka muslimiinta, si’ aaysan gumeysigooda uga hoos bixin waligood, sidaas aawgeed dalalka muslimiinta si’ guud waa in aan ka gadnaa; in aan u **sameeysano satelite** noo gooni ah, kana xuroowno isticmaarkooda xagga technology-yada, oo ahan dabcan hubka ugu weyn oo aay nagu dilaan casrigaan aan joogno.

**QABABKA KALE EE AAN KU GAARI KARNO REER GALBEEDKA**

Taatikooyinka kaliya ee aan ku gaaari karno arrinkaan ah in aan helno technology-yad noo gooni ah ayaa noqoneeyso in aan dadkooda s**cientist yaashaa diinta ugu yeerno, amba aan ku sameeynaa**

**arrintii aay dunida islaamka** uga dhaceen/boobeen cilmiga aay maanta ku naloonaayaan, oo aan ognahay in aay dowladihii isbayn(spain,710-1144, M) ka talineeysay dhulalkaan Bortaqiiska iyo isbeeyn aay ka dhax-leeyn cilmigaan.

Arrinta aay maanta reer galbeedku dadka muslimiinta kuwooda scientis yaasha(culimadii seyniska) iyo dadka dhaxalkaa ee cilmiga qeeybihiisa kale yaqaan ku kasbadeen ayaa noqoneeyso iyagoo siiyay dhalasho iyo nolol aad u fiican, tilaabtaas oo aay ka dhalatay waxa Af-ka carabiga lagu dhaha(هجرة العقول), ingiriiskana ‘‘**Brain Drain**’’. Hijratul cuquul waa in aay dadka culimadaa sida dadka cilmiga seyniska& xirfadaha kale lahan aay ka tagaan dalkooda; sababo u badan in aay waayaan mushaaraad ku filan, amba mararka qaarkooda, siyaasad xumada dalalakooda ka jiro ku qasabto in aay hijroodaan, haba ugu badnadaan dalalka muslimiinta.**Arrintaan** lagu dhaho Af-soomaaliga caqligii dalka oo hijrooday, ayaa ahan waxa ugu muhiimsan ee reer galbeedku meesha ay maanta joogaan ku gaareen, waxaana la sheegaa in culimadda reer galbeedka guud ahaan cilmiga casrigaa ama scientistiyaasha ugu badan yihiin dad muslimiin ah, oo dalal koodii amni  iyo nolol xumo uga soo hijrooday.**Dadkaas muslimiinta ee ka tegay dalalkooda waa in aan u dejinaa siyasadihii dib loogu soo celin lahaa**y, guud ahaan haddii aan nahay mujtamaca muslimiinta, gaar ahaan dadkeena soomaaliyeed oo aan rabo insha allahu in aan noqono dad dowr weyn ka ciyaaro arrimahaan aan kor ku soo xusay.

---

Meelaha kale ee aan qaraddahaan reer galbeedka ka xoojin karno in aay muslimiintu mustaqbalka gacanta ku dhigaan guud ahaan, gaar ahaan reer yurub, waa in aan xoojinaa oo taageero meel kastaa siinaa

**Turkiga** oo ah dal muhiimad gooni ah, na siinaayo marka aan ka eegno meesha uu ku yaal.Turkigu waa dal muslimiinta sunigaa aay ku badan yihiin, haddana is bedel xoog leh ka socdo oo uu hor-kacaayo mudane: Recep tayib urdugaan; madaxweynaha aan u arko xilligaan aan taaganahay, ninka xoogaa xanuun ah ka muujiyo dhibka lagu haayo muslimiinta caalamka, laakiin ku dhexnool dad intooda badan 100 sano ku dhawaad lagu Anqarinaayey(lagu taba baraayey), diin la'aanta(**Securalism**),oo aan kawada dheregsanhay, taariikh-da ninkii qaribay turkiga Mustafa ata turki, magacaan qaranka turkigana keenay, boqolaal masjidna u bedelay shaleemooyin ; meelo af-laanta lagu fiirsado, sida uu diinka ula dagaashanaay aawgeed, asigoo wakiil u ahaay Dowladdii Ingiriiska imaashadeedii bariga dhexe, ahaayna ninkii ka danbeeyay bur-burintii dowaladdii cusmmaniyiintii ee maamuleeysa caalamka islaamka gaar ahaan dhulalkaan aasiya intooda badan mudadii(1300- 1920m.).

Haddii aan u fikirno si dadnimo iyo allah ka cabsi ku jiro; dhammaan arrimaha aan ku soo xusay kitaabkaan yar, waan ku guuleeysan karnaa. ''Waxa la isku dhaafay caalamkaan ma ahan nasab, qurux, iyo Kheyraad oo kaliya laakiin waa maskaxda fiyoow iyo go'aan adag''.

## GUNTII IYO GUNAA-NADKII

Waxaan allah ka rejeeynaa in uu damaceeyga sare ii rumeeyo; kana dhigo mid anfaco dadkeeyga islaamka meel kasta oo aay joogaan, kana xureeyo cadawgooda silicsaday 110-kii sano ee la soo dhafay, oo dadkii islaamka aay noqdeen agoon cid u heegan difaaca: dhiigooda, sharaftooda iyo maalkooda weyday.

Waxaan sidoo kale allah ka baryaa in uu si' gaar ahaaneed dadkeega soomaaliyeed fahamsiiyo wanaaga aan la jecelahay ee aan rabo in aay noqdaan, kuwo lagu daydo(Role model), una noqdo caalamka hugaan, hiigsadana sidii aay dib ugu mideeyn lahaayeen dadyoowga islaamka, kana saaro kala qo-qobnaanta, iyo caadifadaha qabiliyadda ku dhisan, ee allah nooga gar-gaaray; markii uu noo soo diray suubanaheeyna muxamed caleyhi salaam.

Wuxuu ku yirri: allaah suradda al-cimra ayaadda 103-aad: *Qabsadda Xarigga allah, dhammaantiin ,hana kala tegenina, xusuusta Nimcada allah, uu idinkugu nimceeeyay xilli aad cadaw isku ahaydeen, allahna quluubtiina isu soo dumay, debadeedna waxaad noqoteen allah nimcadiisa sababkeeda, kuwo walaalaa, waxaad ku sugneeydeen bohol,/god naareed darafkiisa/dhinaciisa, debadeedna allah ayaa idinka badbaadiyay, sidaasi ayaa allah idinkugu bayaaninaa aayadihiisa,waxaa xaqiiqaa in aad hanuuntiin. (3:103).*

Inkastoo ayaddan aay ku soo degtay muslimiintii Aansaru rasuulilaahi ee khazraj & aaws loo yaqiin; haddana cibradu waa caam oo aayadu waxa aay ka hadleeysaa ma ahan qowm xilli gooni ah noolaay, ee waa xaalad kasta dadka muslimiinta waxa aay ku sugan-yihiin.

Labadaan qabiil ee aaws iyo khazraj waxaay ahaayeen kuwo mudo dheer islaamka ka hor (100 sano), qaballiyad isku leeyn jiray; sida annagu maanta soomaalideena aan sameeyno, allahna ugu gar-gaaray soo bixitaankii xabiibka csw, oo aan ognahay doorka aay ka ciyaareen, faafinta iyo difaaca islaamka.

Kheyrka allah na tusiyo Aamin..............................

# <u>Tixraac- yadda buugga</u>

1-Qur'aanka kariimka suuradaha, al-baqara, al-cimra, maa'ida, ancaam, anfaal, yuusuf,al-racdii, ibraahiim,al-naxli, Kahfi, maryam, Anbiya, al-nuur,al-qasas, namli, & suurada kale oo badan.

2- Kutubadda siiradda sida Nuru al-yaqiinka, Al-bidaaya,wa nihaaya ee ibnu kathiir,iyo Suwaro saxaabah.

3-Buugaagta taariikhda maadiga sida:Economic hitman,by john perkin,History of human,by (**Gregory S. Aldrete, Ph.D.**Frankenthal Professor of History and

Humanistic Studies)

4-Cilmi baarisyo aay sameeyeen hay'addaha reer galbeed ku wooda statistic sida (Pew Research).

5-Buuga Islamic Economics ee aay qoreen AHMED A.F. EL-ASHKER& RODNEY WILSON (pages-ka,8-15)

6- buugaagta laga qoray Daraasaadka soomaaliya.